
ta'lim jarayonini tashkil etishda innovatsion texnika va texnologiyalarni qo'llash, ta'lim jarayoniga milliy va jahon ta'lim tajribasida mavjud yondashuvlarga asoslangan tashkiliy-pedagogik mexanizmlarni tadbiq etish hamda takomillashtirish orqali mamlakatimiz intellektual resurslari potensiali ulushini oshirish alohida ahamiyat kasb etadi [4].

Jumladan fizika ta'limida muqobil energiya, muqobil energiya manbalari va qurilmalari, ulardan xalq xo'jaligida foydalanishning qonuniy asoslari, muqobil energiya manbalaridan foydalanishning ekologiya va atrof muhit sofligini saqlashdagi ahamiyatiga oid kompetensiyalarni shakllantirishda dasturiy ta'lim vositalari ya'ni elektron darsliklar, elektron masalalar to'plami, elektron o'quv-uslubiy majmualar, virtual laboratoriya stendlari, multimedia vositalari, elektron o'quv trenajorlari va bilimlarni nazorat qilishning kompyuterli tizimilaridan foydalanish ta'lim oluvchilarning motivatsiyasi hamda ta'lim sifati samaradorligini oshirishga xizmat qiladi [5,6]. Misol tariqasida fizika fanidan "Yarimo'tkazgichlar. Yarimo'tkazgichlarda aralashmali o'tkazuvchanlik" mavzusini o'qitishda nazariy ma'lumotlar bilan birgalikda yarimo'tkazgichli qurilmalarning volt-amper xarakteristikasini aniqlashda virtual laboratoriya stendlari, yarimo'tkazgichlarning amaliyotda qo'llanilishi misolida fotobatareykalar, ularning tuzilishi va ishlash prinsipi aks etgan animatsiyalardan foydalanish ta'lim oluvchilarning mavzu yuzasidan chuqur bilim olishini ta'minlaydi (1-rasm).




*1-rasm. Fotobatareyka tuzilishi va ishlash prinsipining animatsion namoyish etilishi.*

Yuqoridagi mulohazalardan kelib chiqib aytish mumkinki, fizika ta'limida qayta tiklanuvchi (muqobil) energiya, muqobil energiya manbalari, muqobil energiya manbalari qurilmalari, ulardan xalq xo'jaligida foydalanishning o'rni va muqobil energiya manbalaridan foydalanishning atrof-muhit ekologik sofligini saqlashdagi ahamiyatiga oid



kompetensiyalarni shakllantirish muhum ahamiyatga ega hisoblanadi. Bu borada elektron darsliklar, virtual laboratoriya stendlari, multimedia, elektron didaktik vositalar ya'ni dasturiy ta'lim vositalaridan foydalanish yaxshi samara berishi olib borilgan tadqiqotlar natijasida o'z isbotini topdi.

**Foydalanilgan adabiyotlar ro'yxati:**

[1]. O'zbekiston Respublikasi Prezidentining 2013 yil 1 martdagi "Muqobil energiya manbalarini yanada rivojlantirish chora-tadbirlari to'g'risida"gi PF-4512 sonli farmoni. www. lex. uz.

[2]. O'zbekiston Respublikasi Prezidentining "2017-2021 yillarda qayta tiklanuvchi energetikani yanada rivojlantirish, iqtisodiyot tarmoqlari va ijtimoiy sohada energiya samaradorligini oshirish chora-tadbirlari dasturi to'g'risida"gi qarori. www. lex. uz.

[3]. O'zbekiston Respublikasining qonuni. "Qayta tiklanuvchi energiya manbalaridan foydalanish to'g'risida"gi O'RQ-539 son. 2019 yil 21 may. www. lex. uz.

[4]. S.Q.Qahhorov, H.O.Jo'rayev, "Fizika ta'limida geliotexnologiya" – Toshkent.: "Fan" , 2009.

[5]. S.Q.Qahhorov, H.O.Jo'rayev, N.M.Hamdamova. Ispolzovaniye uchebnix materialov po istochnikam alternativnoy energii v integratsii na urokax fizike. Innovatsii v nauki. Nauchniy jurnal. №5(93). Novosibirsk. 2019.

[6]. H.O.Jurayev. Ways of Using Educational Materials on Alternative Energy Sources at Physics Lessons. Eastern European Scientific Journal. –Düsseldorf, 2017.



# CHET TILLARINI AXBOROT TEXNOLOGIYALARI VOSITASIDA SAMARALI O'RGANISH.

**Rahimova Dilfuza**

**Andijon viloyati, Shahrixon tumani, 38-maktab o´qituvchisi**

**Annotatsiya**: Bugungi kunda yuqori kasbiy malakaning asosiy talablaridan biri chet tillarini mukammal bilish bo'lib qoldi. Xalqaro muloqot tillar o'rtasida yetakchi o'rinni egallab kelayotgan ingliz tilini o'rganishga alohida e'tibor berilayotgani ham bejiz emas. O'zbekiston Respublikasi ta'lim tizimida ingliz tili o'qitish, o'rgatish ilmiy yondashuv asosida, davrtalablariga to'la javob bera oladigan yangi axborot-kommunikatsiya va pedagogik texnologiyalar joriy etilishi asosida yangi sifat darajasiga ko'tarilib bormoqda.

**Kalit so´zlar:** modellashtirish, konseptual asos, klassifikator, kasbiy adabiyotlar, metodik yondashuvlar, qo´shimcha matn.

Yurtboshimiz I.Karimov «Yuksak ma'naviyat-yengilmas kuch» nomli asarlarida ta'kidlanganlaridek: «Agar O'zbekistonimizni dunyoga tarannum etmoqchi, uning qadimiy tarixi va yorug' kelajagini ulug'lamoqchi, uni avlodlar xotirasida boqiy saqlamoqchi bo'lsa avvalambor bo'lajak buyuk yozuvchilarni, buyuk shoirlarni, buyuk ijodkorlarni tarbiyalashimiz kerak».

Demak, kasb-hunar kollejlarida ingliz tilida qo'shimcha matnlar o'qitish texnologiyasiniishlab chiqish va shu maqsadda kasbiy dasturlarni tuzish tamoyillarini amalga oshirishda, chet tillarni chuqur o'rganishga qaratilgan har bir ilmiy izlanishlarga alohida e'tibor zarur bo'ladi. Bu modellashtirilayotgan dasturda konseptual asosni oldindan belgilab olish demakdir. O'rta maxsus kasb-hunar ta'limi tizimiga ingliz tilida kasbiy qo'shimcha matnlar o'qitish texnologiyasiga ham yuqorida qayd etilgan vazifalarni hayotga tatbiq etish masalalarining bir qirrasi deb qarash mumkin. Mutaxassislar tayyorlash jarayonlarida ta'lim tizimi ustuvorligini, jumladan, chet tillar o'qitish yangi-yangi texnologiya-mexanizmlarini joriy qilishni ta'minlash muhim ahamiyat kasb etadi. Ma'lumki, tafakkurning ifodasi, xalqlar o'rtasidagi aloqa, ma'naviy va boshqa muloqotlar til orqali namoyon bo'ladi.

Bunday texnologiyalar ta'lim tizimida o'z aksini topishi chet tili o'qitish saviyasini o'stiradi. Chet tilida, jumladan, ingliz tilida mutoala qilish malakalarini shakllantirishga yordam beradi. Kasb-hunar kollejinig har bir kasbiy yo'nalishi bo'yicha, shuningdek,



ingliz tilini mukammal o'zlashtirganlarga istiqboldagi ehtiyojlarni belgilash bo'yicha tarmoqlar metodikasini yaratishimiz (bular Klassifikator, malakali tavsiflar va Davlat ta'lim standartiga muvofiq amalga oshiriladi) lozim.

Ta'lim va tarbiyani kelishish va ularning o'zaro bog'liqligi, uzluksiz ta'lim tizimida ingliz tilini o'zlashtirgan mutaxassislar tayyorlashda izchillikni ta'minlash bunda samarali shakllar va usullarni, yangi qo'shimcha matnlar o'qitish texnologiyasi metodikasini joriy etish va shu kabi boshqa ilg'or ta'lim uslublaridan keng foydalanish ijobiy natijalar garovidir.

Kasb-hunar kollejlarida mutaxassislar tayyorlanayotgan soha yo'nalishlaridan kelib chiqqan holda, ingliz tili o'qitish jarayonida qo'shimcha matnlar texnologiyasini qo'llash bo'lajak mutaxassislarni til o'rganish imkoniyatlarini oshiradi. Bunda muqobillik usullaridan
ham foydalanish mumkin, ya'ni boshqa davlatlarning ta'lim tizimidagi muqobil uslublarini qabul qilish yo'li bilan o'quvchi, talabalarga bo'lgan talabni qondirish, bashoratlashga yuqorida qayd etilgan barcha yondashuvlardan turli kombinatsiyalarda foydalanish maqsadga muvofiqdir.

Chet tilida munosabatlar shartlari nutq, qo'shimcha kasbiy matnlar o'rganishning ko'plab turlarini bilish davr talabi ekanligini ko'rsatib beradi. Boshqa tillar mohiyatini kamsitmagan holda, ayniqsa, ingliz tilida muloqot qilishda, nutqini tushunish mutolaa qilish va
yozish, nutqiy faoliyat amaliyotida, ixtisoslik, mutaxassisligi bo'yicha keng tarmoqli va kasbiy adabiyotlarni o'qishda ularga tushuntirish annotatsiyalar, tezislar, shuningdek, yozma axborot almashish jarayonlarida axborot-kommunikatsiya texnologiyalarining ahamiyati yaqqol namoyon bo'ladi va aniqlanadi. Metodist olimlarimiz, ta'kidlaganlaridek, talabalar matn mazmunini obrazga kirib ifodalash, matnda aks etgan voqelikni, unda ishtirok etayotgan personajlar fikrini bayonidan boshqa, o'z fikr-mulohazalarini ham suhbat mavzusiga qo'shimcha tariqasida bayon etishi, o'quvchini lug'at boyligini ortishiga ingliz tilida to'g'ri fikrlashga yordam beradi. Bunday uslubdan o'quv jarayonida to'g'ri foydalanilsa, o'zlashtirish bo'yicha ham, o'qitish muddatlari bo'yicha ham, ingliz tilini mukammal o'rganishda ham ijobiy natijalarga erishishga imkon



yaratiladi.

O'quv jarayoniga yo'naltirilgan qo'shimcha matn dasturlari qo'llanilishi ingliz tili o'qitish masalasini munosib ravishda hal etishga yaxshi imkon beruvchi metodik yondashuvlarning biridir. Bunday metodika asosida o'qitishga yondashuvlar hozirgi kunda milliy uslubiyatda keng tarqalib bormoqda.

Mana shu barcha yondashuvlar sof ko'rinishda emas, turli kombinatsiyalarda foydalanilgan holda namoyon bo'ladi. Ingliz tili o'qitishda bunday yondashuv e'tibordan chetda qolib ketmasligi zarurligini aytib o'tish muhim, chunki bu kabi yondashuv texnologiyasi

hisobiga boshqa texnologiyalarga qaraganda, qator o'quv masalalarini ancha muvaffaqiyatli hal etish mumkindir. Kasb-hunar kollejlarida ingliz tili darslarida nutqni rivojlantirish uchun kompyuter texnika vositalari, magnit disklaridan foydalangan holda, turli dasturlar asosida axborotni, matn mazmunini qabul qilish osonlashadi.

Qo'shimcha matn mohiyatidan kelib chiqib, kompyuter vositasida ta'limiy til o'rganish bo'yicha turli o'yin shaklida yaratilgan dasturlar vositasida tuzilgan kompozitsiyani yozib ko'rsatish yoki so'zlab berish taklif etilishi, yoki oldindan ajratib olingan rasmlar yordamida ma'lum vaziyatni yaratish so'ngra o'sha kompozitsiyani so'zlab berish kabilardan foydalanish muhim ahamiyat kasb etadi.

Shuningdek, matnning qismlari yoki matndagi mazmun bo'yicha suhbat o'tkazish nutqni rivojlantirish uchun foydalidir. Bunda o'quvchilarda olgan bilimlarini amalda qo'llashlari uchun so'z boyliklarini kengaytirish, izlanish faoliyatida ishtirok etish imkoniyatlari yaratiladi.

Matbuot, davriy nashrlar, ommaviy axborot vositalari materiallaridan foydalanib qo'shimcha matn mavzularini tayyorlash mumkin. Qiziqarli izlanishlar va ilmiy kashfiyotlar haqidagi matnlarni o'quvchilar qiziqish bilan o'rganadilar. Matnda tushunishga qiyin bo'lgan

qandaydir so'z birligi yoki iboralar bo'lsa, ularni o'quvchilar tushunib olishlariga yordam beradigan va bir muncha soddalashtirilgan sharkllarini ko'zda tutish lozim. Bunday ishlar natijasida o'quvchilar olgan bilimlarini amalda qo'llash, o'z bilim doiralarini kengaytirish hamda



izlanish jarayonida qatnashish uchun ularda imkoniyat paydo bo'ladi. Eng quvonarli tomoni til o'rganish bilan bir qatorda, talabalarda zamonaviy axborot-kommunikatsiya texnologiyalari, Internetning beqiyos imkoniyatlaridan keng foydalanishga qiziqishlari ortadi.

Ingliz tiliga o'qitishda yangi g'oyalar, texnologiyalardan foydalanilgandagina rivojlanishga, taraqqiyotga erishish mumkin bo'ladi. Mashg'ulotlar jarayonida ularga amal qilinsa, yaxshi samara berishi shubhasizdir. Qo'shimcha matn o'qitish texnologiyasidan foydalanishdan maqsad, ta'lim olishda eng umumiy g'oyalar bilan o'quvchilarni tanishtirishdan iboratdir. Bu texnologiya shaxsga yo'naltirilgan yondashuvni aks ettiradi, har bir o'quvchining
bilim, malaka va ko'nikmalarni egallashlarigina emas, balki uning rivojlanish individual xususiyatlarini hisobga olgandagina unumli, ijobiy natijalarga erishish mumkindir.

O'qilgan qo'shimcha matnni tushunganligini tekshirishga mo'ljallangan mashqlar quyidagicha ifoda etilishi mumkin: Answer the questions on the text Tashkent. Savol-javob mashqlaridan o'qilgan matnni o'zlashtirilganini bilish uchun, foydalanilganda ayrim savollarni
soddalashtirish mumkin.

So'nggi paytlarda darsda bunday uslubdan foydalanishga e'tibor kuchaymoqda. So'nggi ilg'or metodikalarga tayanib, ingliz tili darslarida o'quvchilarning mustaqil ishlari deb ularning nutqiy ko'nikmalarini shakllantirish va takomillashtirish, berilgan topshiriq bilan o'quv jarayoni
uslublari ma'lum tartibda nutqiy malakalarini rivojlantirishga oid mustaqil ishlarni tushunamiz.

Shunday qilib, chet tilini o'rganish hozirgi davr talabi ekan, o'sib kelayotgan yosh avlodga til o'rganishning yangi uslublarini, «Kadrlar tayyorlash milliy dasturi»ga asoslangan holda ishlab chiqib, o'qish jarayoniga tavsiya etish olimlar, mutaxassislar oldida turgan dolzarb
masalalardan hisoblanadi. Iste'dodli yoshlarimizning o'z qiziqqan sohalarida yetuk mutaxassislar bo'lishlari uchun, avvalambor chet tilini jumladan, ingliz tilini mukammal bilishlari zarur. Demak, texnologiyalarni joriy qilish, o'qitish uslublarini davr talabiga



javob berishini ta'minlash pedagog-olimlarning kechiktirib bo'lmas asosiy vazifalaridir. Mutaxassislar tayyorlash va malakasini oshirish ham dolzarb ijtimoiy muammolardan biri hisoblanadi.

**Adabiyotlar**

1.Ishmuxammedov .G.J "Innovatsion texnologiyalar yordamida ta'lim samaradorligini oshirish yo'llari " T.2004
2.B.Ziyomuhamedov.Sh.Abdullayeva. "Ilg'or pedagogik texnologiya" T.2001
3.N.N.Azizho'jayev . Zamonaviy pedagogik texnologiyalar. T.2002



*O. L. O`rinov**

## Usmon Nosir umr yo`li va ijodiy merosi: tahlillar va tadqiqotlar

**Annotatsiya**

Ushbu maqola atoqli shoirmiz Usmon Nosirning qisqa va mazmunli umri va uning ijodiy merosi tadqiq qilingan. She`riyatidagi xalqchillik, yurt qayg`usi va iztirobi tahlil etilgan.

Kalit so`zlar: adabiy muhit, lirik qahramon, adabiyot

**Abstract**

This article examines the short and meaningful life of our famous poet Usman Nasir and his creative legacy. People's patriotism, country's sorrow and suffering in his poetry are analyzed.

Key words: literary environment, lyrical hero, literature

Usmon Nosir she'riyati, avvalo, hayotiyligi, jozibadorligi va isyonkorligi, ayni chog'da, sodda va ravonligi bilan kitobxon qalbidan chuqur o'rin olgan. Shundan bo'lsa kerak, shoir she'rlari hamon davralarda tez-tez yod aytiladi: 30-yillarda ko'zga ko'ringan va el og'ziga tushgan iste'dodli shoir Usmon Nosir 1912 yil 13 noyabrda Namangan shahrida dunyoga keldi. Yoshligi Qo'qondagi bolalar uyida o'tgan Usmon o'rta maktabni bitirgach, 1931 yildan boshlab Alisher Navoiy nomidagi Samarqand Pedagogika akademiyasining til va adabiyot fakul`tetida Amin Umariy, Adham Hamdamlar bilan birgalikda tahsil oldi.Usmon Nosirning ilk she'rlari maktabda o'qib yurgan vaqtlaridayoq matbuotda ko'rina boshlagan edi. Shoirning «Quyosh bilan suhbat» (1932), «Safarbar satrlar» (1932), «Traktorobod» (1934), «Yurak» (1935), «Mehrim» (1936) kabi she'riy to'plamlari, «Norbo'ta» va «Naxshon» dostonlari birin-ketin nashr qilindi.[23]

Usmon Nosir adabiyot olamiga ancha yosh paytlaridanoq qadam qo'ygan bo'lsa-da o'z so'zi va ovoziga ega yetuk ijodkor ekanligini isbotlay oldi. Shoirning har bir she'ri olovli qalbining ovozi o'laroq ijod ixlosmandlarining yurak-yuragigacha yetib borgani, millionlar dilida bir nur misoli balqiganiga tarixning o'zi guvoh. Nainki, o'z davri va ayni bugungi kun

---

* *O`rinov Odilbek Laziz o`g`li* – *O`zbekiston Respublikasi Ichki ishlar vazirligi Akademiyasi o`qituvchisi*

[23] *O'tkir Rashid. Adabiyot 8- sinflar uchun darslik majmua 2-qism.*



o‘quvchilari uchun ham uning ijodi ulkan ahamiyat kasb etadi. Taniqli adabiyotshunos olim, tarjimon va munaqqid Ibrohim G‘ofurovning quyidagi so‘zlari esa fikrimizning yaqqol dalilidir: “Usmon Nosiriy oldida bizning hech uzib bo‘lmaydigan so‘ngsiz qarzimiz bor. Har safar Usmon Nosirni xotirlaganda, har safar uning so‘zidan — she’rlari va dostonlaridan bahrador bo‘lganda, doim shu qarz moziydan uzatilgan bir qo‘l kabi odamning yelkasidan tutadi”

Uning «Norbo’ta»(1932) asarida O’zbekistondagi fuqarolar urushi mavzui, «Naxshon»da qardosh arman xalqi farzandlarining ozodlik uchun intilishlari kuylangan bo’lsa, antik dunyodagi qullar kurashi «Nil va Rim» kabi poetik asarlarida o’z aksini topdi. Usmon Nosirning «Yurak» she’ri shoirning insoniy xarakterini va ijodiy taqdirini o‘zida mujassam etgan she’rlar sirasiga kiradi. Shoir Yurak obrazini o‘zining ilhomi, ijodiy intilishlari, his-tuyg‘ulari, orzu-o‘ylarining mujassam timsoli deb biladi. Ya’ni uning Yurakka murojaati, aslida, o‘z shaxsiga, ijodiga murojaatidek yangraydi. Va bundan tashqari «Yo‘lchi» she’rini o‘qirkanmiz, chinakam muxlis ko‘ngli bir narsani aniq ilg‘aydi. U ham bo‘lsa, lirikqahramon —shoir ko‘pchilik oddiy odamlar singari yetishish mumkin bo‘lgan orzular ko‘yida yurgan odam emas. Uning talpingan manzili «murodga qasd qilib yugurish»ni talab qiladi. Bu manzillarga yetmoq hali ne-ne mehnatva g‘amni, qanchalar shiddatli bo‘ronlarni uning boshiga solajak... yana shunisi aniqkim, Inson bolasi yaralibdiki, qullikka, erksizlikka, mutelikka qarshi kurashib keladi. Tabiatan erk farzandi bo‘lgan shoir uchun o‘zidan minglab yillar ilgari o‘tgan insonlar qismati ham begona emas. U erksizlikning har bir qurbonini o‘z tug‘ishganiday ko‘radi, zolimlardan ularning xunini so‘raydi.[24] Mazkur she'r go‘yo Usmon Nosirning o‘zini kutayotgan og‘ir erksizlik, surgun zulmatlariga oldindan ko‘targan isyonidek yangraydi! .Usmon Nosir ham ijodida ana shuhaqiqat formulasini bergani,unga yechimni tarix va bugundan qidirgani kaltakbo’lib boshiga kulfat keltirdi.

Ham o’tmish, ham bugun,ham kelajak uning dilrabo she’rlariga mavzu bo’ldi.U o’tmishda zulm,istibdod iskanjasida ezilgan benavolar,qullarning fojiasini o’z davri tuzumi bilan qiyosladi. Farqni topolmagach, “Qiynalaman. Tirishaman. Hushim parishon”, - deya

---

[24] *Murodova M. Men – davrning kichik parchasi. ziyouz.uz elektron sayti // Fitna*



mahzunlanadi. Biz oldingi darslarimizda Usmon Nosir va u yashagan davr haqida bahslashgan edik. Ijodkor ruhiyatini ochuvchi,yangi bahslarga sabab bo'lguvchi yana bir ilhom hosilasi borki,usiz biz Usmon Nosir she'riyatini to'la anglay olmaymiz. Bu she'r umr bahorining 23-sida yozilgan bo'lib,u *(6 band; har bir band 14 misra, umumiy 84 satr)* "Nil va Rim"dir.UsmonNosirnafaqat adabiyotni, balki dunyo tarixi, falsafasi, san'atini ham chanqoqlik bilan o'zlashtirishga, buyuklarga ergashib ijod qilishga oshiqardi.Shu bois uning bitiklarida katta g'oyalar, badiiy tafakkurning erkin parvozlari, fikrning o'tkir yolqinlariyaqqol aks etardi.[25]

O'zbekiston xalq shoiri Abdulla Oripov Usmon Nosir haqida shunday deydi: "Usmon Nosir deganda biz kimni tushunamiz? U shunday iste'dod egasiki, bamisoli tekkan joyini kuydirguvchi olovdir. Usmon Nosir ulug' va abadiy she'riyatning diydasidan oqib ulgurmagan shabnamdir. U hali qahqahaga aylanmay lablarimizda manguga qotib qolgan nim tabassumdir. Uning she'rlari ko'z kabi tirik, jonli, tutquch bermasdir.

Biz Usmon Nosirni qadrlaymiz. Chunki u she'riyatning tabarruk, muqaddas dargohida anvoyi bir chaman, sira xazon bo'lmaydigan mo'jiza bog' yaratib ketdi" – Abdulla Oripov bildirgan ushbu ta'rifni dalillash maqsadida shoir tilidan aytilgan ushbu misrani keltiramiz:

Olovdek lovullab dil yonur,
Baxtliman janglarga yarasam.

Shoir dastlabki jumlada dilining olovdek lovullab yonishini aytadi, bu Usmon Nosirning naqadar jo'shqin, bitmas-tuganmas shijoat sohibi ekanining yaqqol dalilidir. Shuning uchun ham Abdulla Oripov Usmon Nosirga "Bamisoli tekkan joyini kuydirguvchi olovdir", deya ta'rif beradi. Ushbu she'rning ikkinchi misrasida esa Usmon Nosirning yurtiga, xalqiga, jamiyatga, insoniyatga naf'i, foydasi tegadigan bo'lsa, hattoki janglarga kirishni ham baxt deb sanaydi. Bu ham shoirning yuksak insoniy fazilatlarining yorqin ifodasidir. Fikrimiz davomi sifatida shoirning "Yurak" she'riga, o'z yuragiga murojaatiga e'tibor qaratamiz:

Itoat et!

---

[25] *МеждународныйнаучныйжурналNo3(100), часть1«Научный импульс» Октябрь, 2022.*



Agar sendan
Vatan rozi emas bo‘lsa,
Yoril, chaqmoqqa aylan sen,
Yoril! Mayli, tamom o‘lsam!

Bu she’rda Usmon Nosir hamisha erki o‘zida bo‘lgan yuragining jilovini o‘z qo‘liga oladi va itoat etishga undaydi, buning birdan bir sababi mavjud, u ham bo‘lsa vatan rizoligidir. Agarda vatan rozi bo‘lmasa, yorilib, garchi bu uning o‘limiga sabab bo‘lsa-da, chaqmoqqa aylanishiga rozi ekanligini ta’kidlaydi. O‘ylab ko‘rilsa, shoir nega yuragini chaqmoqqa aylanishini xohlaydi, nega yulduzga yoki shamolga emas, aynan chaqmoqqa? Chunki chaqmoq yarq etgan mo‘jiza hisoblanadi.[26] Usmon Nosir ham insonlar xotirasida xuddi o‘sha chaqmoqdek qolishni istaganligi anglashiladi. Shoirning istagi, shak-shubhasiz, amalga oshganligi esa hammamizga ma’lum.

Yoshligimning tarozisi beposangi,
Bir pallasi bahor toshi bilan og‘ir.
Sevinchim ko‘p, shodligim zo‘r … tilim biyron,
Qaysi umr shunday yoshlik ko‘rdi axir.

She’rda aytilganidek, yoshlik tarozisi kengroq ma’noda tushunilsa, umr tarozisining bir pallasi “bahor toshi” bilan og‘ir bo‘ladigan bo‘lsa, ma’lumki, ikkinchi tomonini unga qilingan nohaqliklar va iztiroblar yuki bosadi. Shoir tarozining ikkinchi tomonini unutib, “Sevinchim ko‘p, shodligim zo‘r… tilim biyron”, deya hayotdan roziligini aytib, shukrona keltiradi va “qaysi umr shunday yoshlik ko‘rdi axir”, deya o‘z fikrini isbotlaydi. Usmon Nosir she’rlari barmoq vaznida yozilgan bo‘lib, shoir barcha she’riy san’atlardan mohirona foydalanadi. Usmon Nosirning “Nil va Rim”, “Monolog”, “Yur, tog‘larga chiqaylik”, “Yurganmisiz birga oy bilan”, “Oydin kechalar…”, “Bolalaigim”, “Oq yuvib oq tarab…” nomli she’rlari ulkan poetik mo‘jiza sanalib, bashariyatni goh kulishga, gohida esa yig‘lashga majbur qiladi. Ba’zan iztiroblar olamiga cho‘ktirsa, ba’zan o‘yga toldirib, o‘zi bilan uzoqlarga olib ketadi.

Bu she'r o'quvchining tuyg'ularini hayajonga soladi. Hayajon kishini befarqlikdan xalos etadi. Kimnidir befarqlikdan qutqara bilgan she'r asl badiiyat namunasidir. Usmon

[26] https://zenodo.org/record. Rayhona Baxtiyorova



Nosirning «Yana **she'rimga»** asari uning ijodiy qiyofasini belgilaydigan she'rlar sirasiga kiradi. Ushbu she'rni sinchiklab o'qigan she'rxon shoirning shu xildagi asarlarni yozib, adolatsiz zamon talablariga bo'yin egmay, yosh jonidan judo bo'lganining sababini anglaydi. She'rda chinakam asar ulkan dardning mahsuli ekanligi juda chiroyli va lo'nda ifodalanadi:

O't bo'lurmish ishqi yo'q tanda?

Dardimsanki, she'rim, yaxshisan.

Usmon Nosirning fikricha, she'r ko'ngil ermagi emas. U «hayot shaxsi». She'rning o'z hayoti, o'z umri bor. O'z hayotiga ega she'rlar yaratish uchun shoir «saharda qon tupurish»ga ham rozi. «Nasimaga deganim» she'rida Usmon Nosir o'z maqsadini yuksak badiiy shaklda ta'sirchan bayon etadi. «Ko'p hali hayotda nasibam», - deb hisoblagan shoir o'zining oldida og'ir sinovlar turganligini sezadi. Shoirning xavotirli bashorati shunday ifoda etiladi:

Oldimda kutadir imtihon

Men og'ir janglarda bo'larman.

Nasima! Bu kungi issiq qon,

O, balki to'kilur... o'larman...

Kurashlarga tashna, janglarga tayyor, o'limdan ham qaytmas insonning otash qalbi tug'yonlari bu she'rda g'oyat ta'sirchan ifodalangan. Usmon Nosir Cho'lponni o'zining eng buyuk ustozi hisoblagan. Ularning she'rlarida anchagina ruhiy yaqinlik bo'lsa-da, tashqi o'xshashlik kuchli emas. Cho'lponning she'rlari - ancha mayin. Eng bezovta tuyg'ular, eng qahrli noroziliklar ham sharqona mayinlik va o'zbekona musiqavorlik bilan she'rga solingan. Usmon Nosirda boshqa holatni kuzatish mumkin. U qaynoq tuyg'ularni, po'rtanali ruhiy holatlarni kishini hayajonga soladigan tarzda aks ettiradi. She'r bitayotganda o'zini hadeb jilovlayvermaydi. Uning she'rlari o'z mualliflarining qanday odamligini ayon ko'rsatib turuvchi badiiy hujjatlardir.

Uning barcha she'rlarida, tarjimalarida kismat tilga kirgan satrlar, bandlar bor! Balki qismat uning qalbida juda erta tilga kirgandir. Lekin she'rlarida qismatning ovozi o'ttiz uchinchi yildan to'xtovsiz eshitila boshladi. Esingizdami, uning dastur she'ri «Yurak»dagi



so'nggi satrlar: «*Yoril, chaqmoqqa aylan sen, Yoril! Mayli tamom o'lsam!..*» Men buni qismat ovozi deb bilaman. Shoir o'z taqdirini bashorat qilishga o'tgan edi. Yoki mashhur «Monolog»ni eslang. Bunda barcha o'tli satrlar — qismat ovozi. Va ayniqsa: «*Ehtimolki, tamom qilmasdan — Umrim tugar…*» Chamasi, «Nil va Rim» ham boshdan-oyoq qismat sasi. «*Lampam yonur… yaralangan qanotdek og'ir O'y bosadi. Yuragimda go'yo sel yog'ar…*» Usmon Nosirning bu sirli she'rda Homer bilan bahslashuvi ham, Rim sahnasida gladiator bilan yo'lbars olishuvi ham, xalqning bu qonli manzaradan zavqlanishlari ham va nihoyat, «*Rim — o'yindan o'lim kutgan jinni teatr*» satri ham bari-bari o'z taqdiriga bashoratlar edi.

FOYDALANILGAN ADABIYOTLAR:

1. S. Qambarova " Shoir o'lmaydi"
2. "Tafakkur" jurnali
3. МеждународныйнаучныйжурналNo3(100), часть1«Научный импульс» Октябрь, 2022.
4. O'tkir Rashid. Adabiyot 8- sinflar uchun darslik majmua 2-qism.-T.: G'afur G'ulom nomidagi nashriyot-matbaa ijodiy uyi, 2014. 29-bet.
5. Murodova M. Men – davrning kichik parchasi. ziyouz.uz elektron sayti // Fitna



# Mahmudxo‘ja Behbudiyning iymon-e’tiqodga oid masalalarda o‘zining qarashlari

**O‘zbekiston jurnalistika va ommaviy**
**talabasi Sodiqjonova Yoqutxon Azizjon qizi**
yoqutxonsodiqjonova@gmail.com **+998977478580**

**Annotatsiya:** Ushbu maqola orqali siz Behbudiyning nafaqat jadid sifatida, balki adolatli Turkiston muftisi sifatida ko‘rasiz. Maqolada uning muftilik faoliyatida duch kelgan kamchiliklarni qanday to‘g‘ri yo‘l bilan haqqoniy tarzda hal qilganligini o‘qib bilishingiz mumkin.

**Аннотация:** Благодаря этой статье вы увидите Бехбуди не только как джадида, но и как справедливого муфтия Туркестана. В статье вы можете прочитать, как он правдиво устранил недостатки, с которыми столкнулся в своей работе муфтия.

**Annotation:** Through this article, you will see Behbudi not only as a Jadid, but also as a fair mufti of Turkestan. In the article, you can read how he truthfully resolved the shortcomings he faced in his mufti work.

**Kalit so‘z:** mufti, jadid, libos, diniy masala.

**Ключевые слова:** муфтий, джадид, одежда, религиозный вопрос.

**Key words:** mufti, jadid, dress, religious issue.

Mahmudxo‘ja Behbudiy asar va maqolalarini o‘rganish jarayonida o‘z davrida yoshlarning istiqbolini o‘ylab ilm olish yo‘lida jonkuyarlik bilan jadid zamondoshlari birla harakat qilar ekan, bu orada nafaqat yosh avlodga katta e’tiborini qaratgan, balki xalqning ongini noto‘g‘ri g‘oyalar ostida shakllanishida ogoh etish maqsadida diniy-ma’rifiy jabhalarda ham o‘zining yondashuvini tushunarli tarzda ommaga yetkaza olgan. Albatta, islom dini yuzasidan aniq va ishonchli dalil keltirmay turib butun xalq narida tursin, hatto bir musulmon kishini ham aytilgan so‘zlarga ishontirish bu - juda katta to‘g‘ri targ‘ibot hamda ko‘pgina diniy bilimni talab etadigan mas’uliyatli vazifadir.
Ma’lumki, ilm o‘z-o‘zidan ulkan ummonga aylanib qolmaydi. Buning uchun yillar mobaynida qilinishi kerak bo‘lgan yaxshigina mehnat va matonat talab qilinadi. Behbudiy ham kichik irmoqdan ulkan bir ummonga o‘tishiga qadar birin-ketin to‘siqlarni kechgani ayon. U 6-7 yoshlarida katta tog‘asi Muhammad Siddiqdan xat-savod chiqargach, otasi Behbudxo‘ja o‘g‘lini qorilikka tayyorlash maqsadida Qur’onni oz-ozdan yod oldiradi. Hamda u 3-4 yil ichida Mushafni to‘liq yodlash darajasiga yetadi. Buhbudiy shogirdi Hoji Muin ustozi to‘g‘risida quyidagicha bayon etadi. “Behbudiy afandi, yolg‘iz qoriliq bilan bilan qanoatlanmay, o‘zining tog‘asi mufti mulla Odil huzurida dars o‘qurga kirishdi. Arabiy sarf, nahfdan “Qofiya,, va “Sharhi mullo,, ni fiqhdan “Muxtasar ul-viqoya,, ning birinchi daftarini va



biroz “Hoshiya,, ni mazkur zotning halqai tadrisida o‘qudi. Hisob ilmini ham masohatgacha shul kishidan o‘rgandi...,, Orada, Mahmudxo‘ja ota-onasining judoligidan so‘ng o‘qishni tark qilib, turmush qiyinchiliklarini zimmasiga olib, tog‘asi Muhammad Siddiq huzurida mirzolik vazifasini bajara boshlaydi. U ikki yillik xizmati davomida qozilik ishlari bilan tanishib, muftilik uchun zarur bo‘lgan narsalarni o‘rganadi. Ikki yildan keyin tog‘asi qozilikdan bo‘shab ketgach, Behbudiy Kobud bo‘lusining qozisi mulla Zabirning qozixonasiga mirzolikka kirib, 1-2 oy o‘tmay muftilikka o‘tadi. U muftilik faoliyatini 1895-1896 yillardan boshlab, 1916- yilgacha shu lavozimda faoliyat olib borgan.

Samarqandlik jurnalist Nusrat Rahmat uzoq yillar davomida Buhbudiy hayotini, ayniqsa, uning muftilik faoliyatiga oid masalalarini o‘rganib kelish jarayonida “Mufti,, nomli maqolasi orqali Behbudiyning mufti sifatidagi faoliyatida sodir bo‘lgan g‘aroyib bir voqeani keltiradi. Unda Jomboyda bir ot o‘g‘risi bo‘lib, Panjikent qishloqlaridan ot o‘g‘irlab, Samarqand bozoriga olib borib sotar ekan. Ammo ko‘za kunda emas, kunida sinadi deganlaridek, o‘g‘rini jinoyati fosh bo‘lib, qozi o‘g‘rining qo‘lini kesish haqida hukm chiqaribdi. Behbudiy Jomboyning muftisi sifatida qozining shunday dahshatli hukm chiqarganiga e’tiroz bildirib, yaqinda bu jazo bekor qilinganligini tushuntiribdi. Hukmning bekor qilinishi o‘z obro‘siga soya tashlashi muqarrarligini sezgan qozi Qur’onning “Moida,, surasi 38-oyatini ochib, o‘qib beradi. Bu oyatda “O‘g‘ri erkakning ham, o‘g‘ri ayolning ham qilmishlariga yarasha jazo va Allohdan azob sifatida qo‘llarini kesinglar. Alloh qudrat va hikmat egasidir,, degan so‘zlar yozilgan ekan. So‘ng qozi buni bekor qilish mumkinmi? - deya so‘rabdi. Shunda Behbudiy o‘g‘rining qo‘llari kesilsa oqibati nimalarga olib kelishini tushuntiradi. Birinchidan uning mahalla-ko‘ydagi, qarindosh-urug‘lari orasidagi obro‘si yo‘qolibgina qolmay, g‘azab vs nafratga duchor bo‘ladi. Ikkinchidan, mehnat bilan shug‘ullanish imkoniga ega bo‘lmagani uchun hatto o‘ziga xizmat qilolmaydi va oila-a’zolariga tirik tovonga aylanadi. Mahmudxo‘ja shunday deb Qur’onning “Niso,, surasi 90- oyatini ko‘rsatadi. Oyatda “Alloh afv etuvchi, maxfirat qiluvchi bo‘lgan zotdir,, Qozi Behbudiyning bu so‘zlaridan keyin hukmning bekor qilinishiga rozi bo‘lgan ekan,,. Nusrat Rahmatning ushbu maqolasidan, Behbudiy muftilik faoliyati davomida beva-bechoralargagina emas, balki sharoit taqozosi tufayli jinoyat yo‘liga kirib qolgan kishilarga ham rahm-shafqat , muruvvat ko‘rsatadigan insonparvar mufti bo‘lganini anglashimiz mumkin.

Behbudiyning mufti sifatida xalq orasida adolatli sa’y-harakatlariga guvohi bo‘ldik. Vaholanki, uning jadid sifatida iymon-e’tiqodga oid maqolalarida ham omma ichida ba’zi bir ikkilamchi bo‘lgan masalalarga javoban misol va dalillar bilan o‘z qarashlarini bildirgan. Quyida uning “Kiyim va tashabbuh masalasi,, nomli maqolasida bir necha yildan beri ba’zi majlislarda ruscha forma kiyish va tashabbuh masalasi xususida uzun mubohasalar bo‘layotganligi yozilgan. Unda bir uzr sababli forma kiyganlar haqida akfor hukmlarni ba’zi payt ulamodan eshitilishi, hatto uyning tagini pol va ustuni tunuka qilganlarni yoki uy ichida stol-stul , surat kabi narsa qo‘yganlarni ham "qora,, ga chiqarganlar. Bu masalada Behbudiy zamon va madaniyat talabi tufayli forma kiymoqqa majbur qilinishi tabiiyligi va bu sababli odamni kofirga chiqarilishi musulmonlarning holiga mushkul bo‘lishini bayon qiladi. Behbudiy maqola davomida



agar biz bu kun o‘g‘limizni shahar maktabi va gimnaziyaga bermoqchi bo‘lsak yoxud bir necha yildan so‘ng Turkiston musulmonlaridan askar olinsa, u holda, albatta, ruscha forma, shapka kiymoq majburiy bo‘ladi deb aytadi. Va bunga qo‘shimcha tarzda zamonning o‘zgarishi bilan ba’zi rasm va odatlar doimo o‘zgarib turishi va bu o‘zgarish bobomiz hazrati Odam (a.s) zamonidan beri mavjud bo‘lib kelganligi, hamda shu rasm va odatlar ichida foydali , yaxshisi bo‘lganidek, yomon va zararligi ham borligi, ya’ni avvalgi zamonda isroflik to‘y, aza, bazmi javon kabi yomon odatlarimiz yo‘q ekanligi, keyinchalik paydo bo‘lib, biz uni qabul qilganligimiz to‘g‘risida mushohada qiladi. Shariat nuqtayi nazaridan kiyim va tashabbuh masalasini aholiga yana-da tushunarliroq bo‘lishi uchun bir necha misollar keltirib o‘tadi. "Ya’ni sobiq Misr muftisi ulamoyi shahir marhum Muhammad Abduh hazratlarining fatvosi zamirida “ishlapa,, va “shapka,, va boshqa Ovrupo kiyimlarini kiymoq shariati islomiycha hech bir zararli emasdir. Ya’ni shar’an mutlaqo durustdur. Buni inkor qiluvchilar, sunnati rasul, tarixi ummatdan xabarsiz odamlardir,, deydi. Yana qo‘chimcha qilib, "Rasulimiz sallallohu alayhi vasallam rumlar jubbasini, kisroyi taylasonlarini kiyubdurlar va ashobil kiromga ham shunday kiyimlar kiyganlari uchun hech narsa aytmabdurlar. Va “Sahihi Muslim,,da “Rasululloh sallallohu alayhi vasallam hind majusiylarning boshlarig‘a kiyadurgan ikki quloqli narsalarini kiygan,, ligi naql qilinganligini yozadi hamda so‘zining davomidan “ Demakki, “man tashabbaha,, dan murod “tashabbuh fil-libos val-hay’at,, emasdur. Yo‘qsa, payg‘ambarimiz va burung‘i dindoshlarimizning shunday bo‘lmoqlari lozim bo‘ladur,, deydi. Behbudiy qarashiga ko‘ra, agar kiyim kiyish umuri shar’iyatdan bo‘lsa edi, bu haqda payg‘ambarimiz aytib o‘tgan bo‘lardilar. Chunki bizlar kiyadigan liboslarning ko‘pi payg‘ambarimiz kiyishgan kiyimlarga o‘xshamasligini ta’kidlaydi. Behbudiy maqolasidagi oxirgi satrlar yuqorida sanab o‘tilgan misollarga aniq asos bo‘la oladi. Maqolani o‘qish so‘nggida jadid bobomiz qanchalik teran aqlga, o‘tkir xotiraga ega ekanligini ko‘ramiz. Albatta, diniy masalalar yoritilgan to‘g‘ri fikrlab, tushuntira bera olish chuqur bilim va mehnat talab qilinishiga yana bir karra iqroq bo‘ldik. Behbudiyning diniy-ma’rifiy qarashlari bungi kunda ham kundalik hayotimizdagi ayrim masalalarda as qotadi. Maqolani mutolaa qilish jarayonida odamzod hayotda neki bo‘lmasin ikki tomonlama ish yurutgan ma’qul. Ya’ni ham diniy, ham dunyoviy tomonan yaxshilab mushohada qilib bajarilgan ishning oxiri, albatta, ijobiy yakunlanadi.

Foydalanilgan adabiyotlar ro‘yxati:

1) Naim Karimovning Mahmudxo‘ja Behbudiy hayoti, faoliyati, taqdiri kitobi
2) Mahmudxo‘ja Behbudiy tanlangan asarlar 2-jild
3)https://saviya.uz



# TALABA YOSHLARNING TAFAKKUR VA DUNYOQARASHINI RIVOJLANISHIDA INTELLEKT VA KREATIVLIKNING O`RNI.

**Murodullayeva Dilbar Muxammadiyevna**
**O`zbekiston Respublikasi**
**Oliy va o`rta maxsus ta`lim vazirligi Termiz davlat universiteti psixologi**

**ANNOTATSIYA**

Maqolada inson tafakkuri va dunyoqarashini rivojlanishiga xizmat qiladigan, turli vaziyatlarda original yechimlar taqdim qila oladigan qobiliyatlarning yuqori darajasi hisoblanadigan intellekt va kreativlikning o'zaro va o'ziga xos xususiyatlari bo'yicha ilmiy asoslarga tayangan holda fikr mulohaza bildirilgan.

**Kalit so'zlar:** intellekt, kreativlik, ijodkorlik, aqliy qobiliyat, dezadaptatsiya, idrok, konvergent, divergent, omillar, tarkibiy qismlar, darajalar va ta'riflar.

**ABSTRACT**

The article discusses the scientific basis of interaction and the specificity of intelligence and creativity, which consists in a high level of ability to develop original thinking and worldview, to find original solutions in various situations.

**Keywords:**

intelligence, creativity, creativity, mental abilities, maladjustment, perception, convergent, divergent, factors, components, levels and definitions.

**KIRISH**

Mamlakatimizda ta'lim muassasalarida kadrlar tayyorlash sohasida raqobatbardosh kadrni shakllantirish, ularni tayyorlash tizimi mazmunini mamlakatning ijtimoiy va iqtisodiy taraqqiyot istiqbollari, jamiyat ehtiyojlari, fan va texnika yutuqlaridan kelib chiqqan holda takomillashtirishga e'tibor qaratilgan. Kreativ fikrlaydigan yoshlar salohiyati va iqtidorini rivojlantirish, modifikatsiyalashgan ta'lim mazmuniga innovatsion yondashuvlar asosidagi texnologiyalarni kiritish lozimligi ta'kidlangan. Ta'lim oluvchilarda kreativ qobiliyatlarni rivojlantirishning samarali shakl, metodlarini ishlab chiqish va amaliyotga joriy etishni



ta'minlovchi me'yoriy, moddiy texnik va huquqiy axborot bazasini yaratish kabi vazifalar belgilangan.

## ADABIYOTLAR TAXLILI VA METODOLOGIYASI

Kreativlik atamasiga ilk bora 1922 yilda D.Simpson tafakkurning nostandart usuli, deb ta'rif bergan. Kreativlikni o'rganish bo'yicha Rossiyada A.M.Matyushkin, A.V.Petrovskiy, M.G.Yaroshevskiy, V.N. Drujinin kabi olimlar ish olib borganlar. Psixologiyada intellekt va kreativlikni aloqasini tushuntiruvchi 3 ta nazariya mavjudligini ta'kidlab o'tganlar. D.Veksler, G.Ayzenk, L.Termen, R.Stenberg va boshqalar intellekt va kreativlikni oliy darajadagi insoniy qobiliyatlarning birligi deb bilishadi. Intellekt kretivlikning yuqori bosqichidir, ya'ni ijodkorlik intellektning hosilasidir. Gans Ayzenk kreativlikni qobiliyatning o'ziga xos ko'rinishi deb hisoblagan hamda kreativlik intellektning yuqori bo'lishi bilan belgilangan. V.Shterni, J.Piaje, D.Veksler va boshqa mualliflar ham intellektni insonlarni yangi hayotiy sharoitlarga moslashtiruvchi umumiy qobiliyat sifatida qarashgan. Mustaqil hamdo'stlik davlatlari olimlaridan L.Vigotskiy, A.Leontev, D.Elkonin, O.Vasilchenko, E.Melkumova, V.Miretskaya, M.Suxomlinova, E.Emmanuel kabilarining ilmiy ishlarida shaxs ijodiy qobiliyatlarini rivojlantirishning nazariy asoslari o'rganilgan. E.P.Torrance, N. Rogers, J.Purnell, P.Roberts, A.M.Galligan, Sh.Tatsuno kabi xorijiy olimlar esa shaxsning individual qobiliyatlari, ijodiy salohiyatini namoyon etish masalalari bo'yicha tadqiqot ishlari olib borgan. Ijodkor shaxsni tarbiyalashning umumpedagogik jihatlari respublikamiz olimlari O.Musurmonova, SH.SHaripov, SH.Mardonov, S.Nishonova, D.Ro'ziyeva, B.Xodjaev, D.SHaripova, M.Quronov, A.Nurmanov, S.Annamuratova va boshqalar tomonidan tadqiq etilgan. O'quvchi shaxsining kreativ qobiliyatlarini shakllantirishning psixologik va akmeologik xususiyatlari E.G'oziev, M.Davletshin, D.Muxamedova, S.Safaev kabi olimlar tomonidan o'rganilgan.

## MUXOKAMA

Kreativlik – bu shaxsning yangi g'oyalarni yaratishi, tafakkurning an'anaviy sxemasidan chetga chiqib, o'ziga xos, original qarorlar qabul qilishga qodirligi. Intellektual qobiliyatlar – bu shaxsning ta'sirchanligi, predmetni idrok qilishining kuchliligi va yaxlitligi, u to'g'risida keng ma'lumotlarga ega bo'lish, tafakkur o'zgaruvchanligi va tezkorligi (tez,



xilma-xil, o'ziga xos), mantiqiy va savodli mulohaza yuritish, tizimli harakatlar, sintez-tahlilsintez, ijodiy ifodalay bilish, umumlashtirish va xulosalash, o'z fikriga ega bo'lish, ishni oxirigacha yetkazish, ishchanlik, o'z bilimlarini boshqalarga yetkaza olish kabi asosiy kreativ fazilatlar majmui bo'lib, nafaqat yuksak ijodiy rivojlanishni, balki umuman shaxs rivojlanishining muhim omili, har qanday faoliyatdagi muvaffaqiyatning garovi, kishilar bilan muloqot, kundalik faoliyatdagi yutuqlar omilidir. Kreativlik - bu insonni hayotga moslashishi emas, balki uni o'zgartirishidir. Kreativlikni rivojlantirishga qaratilgan faoliyat, ya'ni idrok qilish, axborot materiallarini ijodiy tayyorlash, ularning turli joylarda ijtimoiylashtirish ta'lim oluvchilar uchun ahamiyatli bo'lib, bu ularning ehtiyojlariga mos keladigan, zarur o'quv faoliyati hisoblandi. Intellekt va kreativlik ko'nikmalari shakllangan yoshlar idrok qilish, ijodiy faollik, shakllangan intellekt, ijodiy potentsial, ijtimoiy-kommunikativ faoliyatga intilish, intellektual rivojlanish, takomillashishga intilishning kuchliligi bilan ajralib turadi. Ularda nafaqat ijodiy-intellektual, balki muloqot qilish, ijtimoiy faoliyatga intilish, ommaviy axborot vositalari, milliy va jahon madaniyatiga qiziqish, o'z bilimlari bilan o'rtoqlashish kabi kommunikativ qobiliyatlar ham shakllanadi. Bu qobiliyat egalarida oldindan sezish, rejalashtirish, mas'uliyat, qat'iyat, o'z-o'zini boshqarish, nazorat qilish kabi emotsional, intellektual va irodaviy xususiyatlar faollashadi. Zarur shart-sharoitlar ta'minlanganida, unda "o'z-o'zini baholash, individualligi va betakrorligi"ni ko'rish mumkin. Demak, kreativlikning tarkib topishi, estetik did, ma'naviy-axloqiy dunyoqarash; ijtimoiy faollikka ehtiyoj; turli tadbirlarda faol ishtirok etish; e'tirof etilish va ma'qullanishga ehtiyojning kuchayishi kuzatiladi.

Intellekt (lot. Intellectus – tushunish, aql) – aql, insonning fikrlash qobiliyati bo'lib, "anglash, tushunish degan ma'nolarda keladi. Tushunib yetish aqliy qobiliyatning mustahkam tuzilmasi hisoblanadi. Intellektni aqliy jarayonlar tizimi, muammolarni yechishning uslubi va strategiyasi, idrok qilish faolligini talab qiladigan vaziyatga individual yondashuvning samaradorligi, ya'ni, kognitiv uslub orqali tasavvur qilish mumkin. Bu aqliy jarayonlar, muammolar, turli masalalar va vaziyatlarni individual, samarali idrok qilish yo'li bilan faol hal qilish, ijodiy topshiriqlar va umuman "ijtimoiy madaniy hayotga samarali qo'shilish, muvaffaqiyatli moslashish qobiliyatidir". Intellektning bazaviy strukturalari quyidagilarga bog'liq: - insonning emotsional-irodaviy



xususiyatlari; - amaliy va nazariy o'zaro munosabatlar qobiliyati; - uning hayotiy sharoitlari va hokazo. Intellektning mazmuni individning tegishli ijtimoiy muhim faolligi, muhiti (o'qish, ishlab chiqarish va b.)ga bog'liq bo'lib, intellektual faoliyat – aqliy masala, vazifa va muammolarni yechish jarayonidir. Uning predmetli mazmunida emotsional tarkibiy qismlarning bo'lishi shart. Intellekt – tafakkur –tushunish, tushunib yetish – aqliy qobiliyatlar, "idrok qilish faoliyati jarayoni", tushunish, mulohaza qilish, aqliy xulosa chiqarish yordamida idrok qilish idrok qilish faoliyatining tarkibiy qismlari bo'lib, u shaxsdan "tushunish va fikrlash qobiliyati" ni talab etadi. Ma'lumki, intellekt va kreativlikning bir biri bilan bog'liq bo'lmagan juhatlari ham mavjud. Kreativlikning asosiy omili bu insonning dezadaptatsiyasi, ya'ni uni atrof olam va ijtimoiy muhitga moslasha olmasligida deb qaralgan nazariyalar ham mavjud. Ba'zi olimlar shaxsning kreativlik xususiyatini tashqi olam va insonlardan yolg'izlanish deya ta'rif berishgan. Aynan real olamga nisbatan dezadaptatsiyasi mavjud bo'lgan, ya'ni moslasha olmagan inson o'zidagi yolg'izlikni yengib o'tish uchun ijod qilish va yangilik yaratishga intiladi. A.Adlerning insondagi kreativlik o'zida mavjud bo'lgan noto'liqlik majmuini to'ldirish vositasi deya berilgan tavsifi ham aynan kreativlikning noodatiy ko'rinishini namoyon qilish deb e'tirof etish mumkin. Empirik tadqiqotlarda ko'rsatilishicha, ijodkor qobiliyat egalari shaxsiy va emotsional sohada jiddiy muammolarga duch kelishadi. Tadqiqotlarda bu qobiliyat egalarining ta'lim muassasalarida erishayotgan natijalari ularning imkoniyatlaridan past ko'rsatkichda ekanligini ko'rish mumkin. Kreativlik va intellektni qarama-qarshi qo'ygan olimlardan yana biri Dj. Gilvord bo'lib, u o'z nazariyasini ikki xil tafakkur asosida, ya'ni, konvergent va divergent tafakkur asosida quradi. Konvergent tafakkur masalani yechishda mavjud barcha vositalarni tahlil qilib, ulardan yagona maqbulini tanlashdir. Konvergent tafakkur intellekt asosida quriladi. Divergent tafakkur - masalani yechishning turli variantlarini yaratishdan iborat tafakkur turidir. Divergent tafakkur - kreativlik asosida quriladi. Demak intellekt va kreativlik umumiy ko'rinishdagi ikki xil qobiliyatlar bo'lib, ularni ma'lumotlarni qayta ishlash jarayoni bilan bog'lash mumkin. Kreativlik insonda mavjud ma'lumotlarni qayta ishlab chiqarish va ularning cheksiz yangi tuzilmasini yaratishga javob beradi. Intellekt esa o'sha ma'lumotni real amaliyotda qo'llashga va atrof muhitga moslashishga javob beradi. Uchinchi nuqtai nazar egalari ham mavjudki, ular



intellekt va kreativlik o'zaro uzviy bog'langan ikki xil omil ekanligini asoslab ko'rsatishga xarakat qilishgan. SHaxsni markazlashtirigan bu psixologiya vakillari A.Maslau va boshqalar ijodiy qobiliyatni tan olishmagan. Ijodiy faollik shaxsda qobiliyatga qaraganda, ba'zi shaxsiy xususiyatlarni (qiziqish, tavakkalchilik ) shakllantiradi. Lekin bu faollikning namoyon bo'lishi uchun shaxsda yuqori darajadagi intellektual qobiliyat mavjud bo'lishi kerak. Ularning fikricha, quyi intellektga ega bo'lgan kishi hech qanday kreativlikka ega bo'lmaydi. O'rta intellekt sohiblari o'rtacha kreativlik, IQ koeffitsenti 120 dan ortiq bo'lgan kishilar a'lo darajadagi kreativlikka ega bo'ladi. Evolyutsiya nuqtai nazaridan intellekt va kreativlikning o'zaro bog'liqligini tahlil qilib ko'rish mumkin. Bunda intellektni go'yo qolipga solingan, buyuk kashfiyotlarni yaratmaydigan moslashuvchi qobiliyat sifatida ko'rish mumkin. Unga qaytarish xususiyati xos bo'lib, psixologlar bu fikrni qo'llab-quvvatlamaydi. Sababi evolyutsion rivojlanish nazariyasida insoniyatning antropogenez rivojlanishning asosiy omili uni intellektining rivojlanishida, deb ta'kidlab o'tilgan. Olovni o'zlashtirish va qurollar yasash bunga misol bo'la oladi. Intellektni kreativlikdan yiroq qilish, shaxsdagi yaratuvchanlik, originallik kabi sifatlarni kreativlikka moslab qo'ymoqda. Kim birinchi bo'lib buyuk kashfiyotni, o'q-yoylarni yaratgan, kim olovni o'zlashtirish mumkinligini o'ylab topgan? Intellektmi? yoki Kreativlikmi? Agar kreativlik bo'lsa, unda intellekt qaerga ketdi. Demak, bunday mulohazalar intellektni insoniyatning texnik va ilmiy muvaffaqiyatlarini yaratishdagi o'rnini pasaytirmoqda. Ma'lumki, ba'zi insonlar aniq fanlar yo'nalishida, ba'zilar esa, ijtimoiy fanlar yo'nalishida qobiliyatga ega bo'lishadi. Yana yuqori darajadagi talantga ega bo'lgan rassomning oddiy matematik misollar oldida esankirab qolishini va ajoyib matematikni ozroq badiiy qobiliyatga ega bo'lishini kuzatganmiz. Buning izoxi tarzida aytishimiz mumkinki, insonlarda umumiy intellekt va ularni bir-biridan ajratib turuvchi o'ziga xos qobiliyatlar mavjud. Tadqiqotchi Spirmen bog'liq yelementlarning muvaqqat bog'lanishlarini kuzatib, malakaning umumiy yig'indisi, aqliy hulq-atvorga bog'liqligini asoslab bergan. SHu kungacha Spirmenning umumiy intellekt nazariyasi, ya'ni intellektni bir taraflama baholash nazariyasi ko'plab noroziliklarga sabab bo'lgan. Spirmendan farqli o'laroq Terstoun aqliy qobiliyatlarning 56 xil testlar, 7 ta klaster orqali baholashni joriy etdi. Terstoun insonlarni yagona shkala orqali baholamadi. U agar shaxs 7ta klasterdagi barcha masalani muvaffaqiyatli yechsa, u qolgan



barcha sohalarda ham xuddi shunday mavaffaqiyatga erishadi deb bilgan. Ular aqliy qobiliyatni jismoniy qobiliyat bilan taqqoslagan, uning fikricha, shtanga ko'tarish bo'yicha jahon chempioni yaxshigina figuristik sport turi bilash ham shug'ullanishi mumkin. CHunki undagi jismoniy tayyorgarlik shunga imkon beradi. 1980 yillarga kelib Spiremenning yagona intellekt nazariyasini va Terstounning akedemik qobiliyatlar nazariyalarini taqqoslash jarayoni kuzatilgan. Ularning fikricha, shaxs biror kognitiv sohada muvaffaqiyatga erishayotgan bo'lsa, demak u boshqa sohalarda ham xuddi shunday zafarlarga erishadi. Hayotga moslashishning asosiy omili shaxsdagi umumiy intellekt emas, balki qobiliyatlar bir-biriga ta'sir eta boshlashidadir. X.Gardner intellektni bir necha qobiliyatlar yig'indisi deb qaragan. U o'z tadqiqotlarini past qobiliyatli odamlarda o'tkazgan. Miyaning shikastlanishi bir qobiliyatni so'ndirishi mumkin, lekin qolgan qobiliyatlarga zarar bermaydi deb hisoblagan. Gardner o'z tadqiqotini bosh miyasi ba'zi qismlari fiziologik jihatdan shikastlangan insonlarda o'tkazgan. Ular ko'pincha intellekt testlaridan quyi ballarni egallashgan. Bu sindrom vakillarining ba'zilarida nutq rivojlanmagan. Lekin qo'shib ayirishni xuddi elektron hisoblagichday tezda hisoblay olish qobiliyatiga ega bo'lishgan. Ba'zilari, biror tarixiy kun bilan bog'liq sanalarni yoddan bilishgan. Bunday sindrom egalari hattoki badiy ijodda ham muvaffaqiyatlarga erisha olishgan. Yuqoridagi asoslardan foydalanib, Gardner shaxsda intellekt emas, balki bir necha xil ong mavjud degan fikrga kelgan. Umuman olganda shaxsda 8 xil ko'rinishdagi qobiliyat borligini aytib o'tadi. Agar shaxs biror sohada muvaffaqiyatga erishsa, demak u qolgan sohalarda ham yaxshi natijalarga erishadi deya ta'kidlagan. R. SHtenbegr, R.Vagner Gardner g'oyasini qo'llab-quvvatlagan holda, shaxsda aqlni 3 xil omili mavjudligini taxlil qilishgan: Masalani yechishda akademik malakaning mavjudligi. Bunday malakalarni aqliy testlardagi yagona to'g'ri javobni belgilash bilan baholanadi. 2. Amaliy intellekt kundalik hayotda atrof muhitga moslashish uchun muammolarning ko'plab yechimidan qulayini tanlashga yordam beradi. 3. Ijodiy aql. Bun tip vakillari notanish vaziyatlarda o'zining reaktsiyasini ko'rsatishi bilan ajralib turadi. Mustaqil fikrlashning yuqori shakli bo'lmish ijodiylik muammosi chet el psixologiyasida juda chuqur o'rganilgan, bu asosan qobiliyatning kreativligi tarzida talqin qilingan. Bu ta'rifdan "ijodiy" deb foydalanmaslikning sababi ("create" - inglizcha "ijod qilish" demakdir), ijodiylik - bu



intellektual faollikning yuksak bosqichi, degan tasavvur paydo bo'lmasligi uchun “kreativlik” atamasidan foydalanish maqsadga muvofiq bo'ladi. Psixologiyada kreativlik muammosi 1950 yillardan boshlab izchil ravishda o'rganilmoqda. Lekin “kreativlik” atamasini o'zbek tilida shartli ravishda “aqliy ijodiylik” deb atash ham o'rinli va uni mustaqil fikrlashning psixologik asosi sifatida o'rganish lozim. Shunday qilib, aqliy ijodiylik haqida mulohaza yuritilganda fikrlashning nostandartligi, uning mustaqilligi va “kreativligi” nazarda tutiladi. Kreativlikning ajratilishiga aqlning an'anaviy testlari va muammoni yechishning muvvafaqiyati o'rtasida bog'lanish yo'qligi haqidagi ma'lumot turtki bo'lgan. Bu sifat mohiyatan aql orqali berilgan ma'lumotlarni, qo'yilgan vazifalarni hal qilishda tezkor usul va har xil yo'sindan foydalanish qobiliyatiga bog'liqligini ifodalaydi. XX asrning 60-yillariga kelib, ijodiylikning 60 dan ortiq ta'rifi ishlab chiqildi. Ijodiylik ta'riflarini tahlil qilish orqali ularni quyidagi turlarga ajratish mumkin: - geshtaltik ta'rif (ijodiy jarayonni mavjud geshtaltlarni buzib, yaxshirog'ini tuzish sifatida ta'riflanadi); - innovatsion (yangi) ta'rif (so'nggi natijaning yangiligi bo'yicha ijodiylikni baholashga yo'naltirilgan); - estetik yoki ekspressiv (ijod qiluvchining o'zini-o'zi ifodalashga ahamiyat beruvchi); - psixoanalitik (ijodiylikni “U”, “Men” va “Ideal - Men” o'rtasidagi o'zaro munosabat deb ta'riflovchi); - muammoli (ijodiylikni masalalar yechish jarayoni deb aniqlaydigan, bunga J.P. Guilfordning “Ijodiylik - divergent qobiliyat jarayonidir”, degan ta'rifini ham mujassamlashtirish mumkin); - yuqorida ta'riflangan tiplarning birortasiga ham kirmaydigan har xil ta'riflarni kiritish mumkin (masalan, “umuminsoniy” bilimlar zaxirasini to'ldirish) va hokazo.

## NATIJALAR

SHunday qilib, ijodiylik jarayoni bilan intellekt darajasi o'rtasidagi munosabat o'quvchilarning shaxsiy xislatlariga va ularning moslashuv usullariga ta'sir qiladi. Ijodiylik mezonlaridan biri bo'lgan nostandartlik bo'lib, Ye.P.Torrance noyob va original javoblar mohiyatan har doim ham mos tushavermaydi deb ta'kidlagan. Ko'pincha tushunchalarning mazmunini asoslanmagan ravishda aralashtirish holati ro'y beradi: ijodiy qobiliyat esa nostandartlik bilan bir xil deb qaraladi, nostandartlik originallik bilan, originallik esa sinaluvchilar guruhidagi noyob javoblar bilan aynan deb talqin etiladi. Nostandartlik originallikka nisbatan kengroq tushunchadir. Intellektual testlar shaxsdan konvergent



tafakkurni talab qiladi. Kreativ testlar esa divergent tafakkurni talab etadi. Sternberg va uning kasbdoshlari kreativlikning 5 ta komponentini ishlab chiqishga muvaffaq bo'lgan. 1. SHaxsdagi bilimning ko'pqirraligi. Qo'lga kiritilgan bilimlar g'oyalar ko'p bo'lishining asosi hisoblandi. Dunyoviy bilimlar qanchalik ko'p bo'lsa, ruhiyatdagi bo'limlar ham shunchalik ko'p bo'ladi. Hayotda muammolarni hal qilishda bilimlar qanchalik ko'p bo'lsa, uni hal qilish shunchalik oson bo'ladi.

2. Tasavvuriy tafakkur narsa va hodisalarini yangidan ko'rishga, ularni qayta yaratishga va bog'lashga imkon beradi. Muammoning asosiy elementini tasavvur qilib, uni o'zlashtirish va uni yangi bosqichga olib o'tish zarur.

3. Tavakkalchilik - yangi taassurotlarni qidirish. Buni ikki ma'noda ko'rish mumkin, tavakkal va muammoni yengib o'tishdagi qat'iylikda deb ko'rish mumkin. Bunday xususiyatga ega bo'lgan shaxslar orqaga qaytishdan ko'ra, yangi tajribaga ega bo'lishni afzal deb bilishadi.

4. Ichki motivatsiya majburlikdan ko'ra shaxsda murakkab masalani yechishda qiziqish va qoniqish hissini yuzaga keltiradi. Ijodkor shaxs masalaning muddatini, uning keltiruvchi daromadini va talabgorlari haqida o'ylamaydi. U butun e'tiborini masalani yechishdagi qoniqish hissi va stimuliga qaratadi. (Isaak Nyutondan "Siz bunday murakkab masalalarni qanday qilib hal qilgansiz" deb so'rashganda, u "Men bu muammo haqida tunu kun o'ylab yurganman " deb javob bergan).

5. Ijodiy muhit shaxsdagi ijodiy g'oyalarni qo'llab-quvvatlashga yordam beradi. Hamkasblar bilan ijobiy munosabat va ularni ko'magi shaxsdagi g'oyalarni kamol topishiga turtki bo'ladi. Lekin shuni ta'kidlab o'tish kerakki, ba'zi tadqiqotlarda ijtimoiy muhitning shaxsga salbiy ta'siri holati ham kuzatilgan. Masalan, amerikalik talabalarga insho yozish topshirig'i berilganda, ularga yozgan insholari o'zlarining kursdoshlari tomonidan tekshirilishi oldindan ogohlantirilgan. Boshqa guruhga esa faqatgina insho yozish aytilgan. Natijalarga ko'ra ogohlantirilgan guruh insholari yomon yozilgan, bu holatda ijtimoiy muhitning ijodkorlikka salbiy ta'sirini yaqqol ko'rish mumkin.

**XULOSA**



Xulosa qilib shuni aytishimiz mumkinki, aqliy qobiliyatlarning shakllanishida ham irsiyatning, ham atrof muhitning roli muhim. Insonning dastlabki rivojlanish bosqichida irsiy omillar yetakchiroq bo'lib ko'rinadi, lekin yillar davomida, ayniqsa, aqliy qobiliyatlarning rivolanishiga atrof - muhit o'z ta'sirini ko'rsatib boradi. Uning keyingi rivojlanishi yoki so'nib borilishi atrof-muhitga bog'liq bo'lib qoladi. Aqliy qobiliyatning jinsiy farqlari mavjud bo'lib, ayollarning xotirasi erkaklarnikiga qaraganda kuchli ekanligini ko'rish mumkin. Erkaklarda esa matematik va fazofiy qobiliyatlar yaxshi rivojlanganligi aniqlangan. Intellekt so'zini talaffuz qilish bilan uni testlar orqali o'lchash tasavvur qilinadi, lekin mana shu testlar qanchalik haqiqatga yaqin ekanligini inobatga olish maqsadga muvofiq bo'ladi.

**REFERENCES**

1. Gafforov. Ya., Toshtemirova. S. (2020). Ways To Increase The Effectiveness Of Education In An Integrated Environment. European Journal of Molecular & Clinical Medicine, 7(7), 647-655.

2. Toshtemirova S. A. (2020). Ta'lim sifati va uni demokratlashtirish ilmiy muammo sifatida Uzluksiz ta'lim. 1 (86). - S.5

3. Jumagul Nomozovna Abduraxmanova, Saodat Abdurashidovna Toshtemirova.(2020). Innovatsion texnologiyalar va axborot madaniyatini shakllantirish pedagogikaning dolzarb masalalaridan biri. Science and Education.1(7). 436-442

4. Toshtemirova, S. (2020). Factors Affecting the Quality of Education and the Importance of the Education Cluster to Address Them. European Journal of Research and Reflection in Educational Sciences, 8(4), 151-156.

5. Abduraxmanova J. N. (2019). Tarix fanini o'qitish usullari va ularning samaradorligi Ta'lim, fan va innovatsiya. T.: 1(4), 35-39.

6. Toshtemirova, S. (2020). Ta'limda Chirchiq tajribasi. Academic Research in Educational Sciences, 1 (3), 445-451.



7. G`afforov Ya.X. (2020). Methods for developing a system of teaching history and ibcreasing the effectiveness of teaching history.EPRA International journal of Multidisciplinary Research. Monthly Peer Reviewed & Indexed International Online Journal. 27 (07), 8104-8111.

8. Toshtemirova, S.A. (2019). Klaster yondashuvi asosida mintaqaviy ta'lim tizimini boshqarish. NamDU ilmiy axborotnomasi, 1(11), 361-367.

9. Mardonov, S., Toshtemirova, S., Ahmadjonov, B., & Koshanova, N. (2020). Structure and Mechanisms of Action of the Educational Cluster. International Journal of Psychological Rehabilitation, 24(7), 8104-8111.



# TA’LIM TIZIMI MUHIM – ISLOHOTLAR BOSQICHIDA

**Boymurodova Zarifa Zokirovna,**

zarifa1985@umail.uz

TDYU Uzluksiz ta’lim boshqarmasi uslubchisi

**ANNOTATSIYA**

Maqolada ta’lim tizimida olib borilayotgan islohotlar, professional ta’limni joriy etilishi, Adliya vazirligi yuridik texnikumlarining tashkil etish asoslari hamda ulardagi muhim afzalliklar yoritilgan bo‘lib, yuridik texnikumlarning qabul jarayonlari, yuridik texnikumlarda o‘qish jarayonini tashkil etilishi, bitiruchilarning oliy ta’lim bilan qamrovi, ularning bandlik masalasi, shuningdek rivojlargan xorijiy davlatlaring tajribasi va institutsional asoslarini shakllantirishga oid masalalar ilmiy tahlil qilingan.

Kalit so‘zlar: yuridik texnikum, xorijiy tajriba, KPI, professional ta’lim.uzluksiz ta’lim.

O‘zbekiston Respublikasi Konstitutsiyasining 41-moddasiga ko‘ra har kim bilim olish huquqiga ega ekanligi belgilangan[27]. Shuningdek, O‘zbekiston Respublikasining “Ta’lim to‘g‘risida”gi qonuni 5-moddasida ham bilim olish huquqi mustahkamlangan bo‘lib, unga ko‘ra “Jinsi, irqi, millati, tili, dini, ijtimoiy kelib chiqishi, e’tiqodi, shaxsiy va ijtimoiy mavqeidan qat’i nazar, har kimga ta’lim olish uchun teng huquqlar kafolatlanadi”.[28].

Ta’lim sohasining asosiy vazifalaridan biri hisoblangan shaxsning bilim olish huquqini ta’minlovchi kafolatlar yuqorida qayd etilgan qonunlardan tashqari boshqa qonun hujjatlari, shu jumladan, “Yoshlarga oid davlat siyosati to‘g‘risida”gi qonunining 23-moddasida ham o‘z aksini topgan bo‘lib, unga ko‘ra bepul umumiy o‘rta va o‘rta maxsus ta’lim olish hamda davlat ta’lim muassasalarida davlat grantlari doirasida bepul kasb-hunar va oliy ta’lim olish[29] kafolatlangan.

Ma’lumki, so‘nggi yillarda mamlakatimizda fuqarolarning ta’lim olish huquqi, shu jumladan, professional ta’lim tizimini ilg‘or xorijiy tajribalar asosida takomillashtirish, boshlang‘ich, o‘rta va o‘rta maxsus professional ta’lim bosqichlarini joriy qilish orqali mehnat bozori uchun malakali va raqobatbardosh kadrlar tayyorlash hamda mazkur

---

27 Ўзбекистон Республикаси Конституцияси. – Тошкент: Ўзбекистон, 2008. – 40 б.
28 https://lex.uz/docs/-5013007
29 https://lex.uz/docs/-3026246



jarayonga ish beruvchilarni keng jalb qilish maqsadida yangi professional ta'lim muassasalarini tashkil etish orqali kadrlarning mehnat bozorida munosib o'rin egallashlari uchun qator ishlar amalga oshirildi.

O'zbekiston Respublikasi Prezidentining "Professional ta'lim tizimini yanada takomillashtirishga doir qo'shimcha chora-tadbirlar to'g'risida"gi farmoni, O'zbekiston Respublikasi Vazirlar Mahkamasining "O'zbekiston Respublikasida uzluksiz boshlang'ich, o'rta va o'rta maxsus professional ta'lim tizimini tartibga soluvchi normativ-huquqiy hujjatlarni tasdiqlash to'g'risida"gi hamda "O'zbekiston Respublikasining professional ta'lim muassasalariga o'qishga qabul qilishni tashkil etish chora-tadbirlari to'g'risida"gi qarorlari professional ta'lim tizimini tubdan takomillashtirishga yo'naltirilgan muhim qadamlardan biri bo'ldi.

Bugungi kunda respublikamizda 704 ta professional ta'lim muassasalari (24 ta filiallar) mavjud. Ulardan 330 tasi kasb-hunar maktablari, 166 tasi kollej hamda 208 tasi tenikumlar hisoblanadi.

O'zbekiston Respublikasi Prezidentining 2019-yil 6-sentabrdagi "Professional ta'lim tizimini yanada takomillashtirishga doir qo'shimcha chora-tadbirlar to'g'risida"gi PF-5812-son farmonining 2-bandi 4-xatboshisida oliy ta'lim tizimi bilan integratsiyalashgan o'rta maxsus professional ta'lim bosqichida kadrlar tayyorlaydigan, oliy ta'lim muassasalari huzurida faoliyat yuritadigan ta'lim muassasalari ro'yxatiga muvofiq O'zbekiston Respublikasi adliya vazirligi tizimida Toshkent davlat yuridik universiteti huzurida 14 ta yuridik texnikumlar ning tashkil etilganligi respublika hududlaridagi yuridik kadrlarga bo'lgan ehtiyojni qoplashga xizmat qiladi.

O'zbekiston Respublikasi Prezidentining 2020-yil 29-apreldagi "O'zbekiston Respublikasida yuridik ta'lim va fanni tubdan takomillashtirish bo'yicha qo'shimcha chora-tadbirlar to'g'risida"gi 5987-son Farmoni bilan yuridik texnikumlarga qabul parametrlari yuridik kadrlarga bo'lgan ehtiyojni monitoring qilish va prognozlashtirish elektron platformasini yaratgan holda davlat hokimiyati va boshqaruvi organlari, turli mulkchilik shaklidagi tashkilotlar, shu jumladan tadbirkorlik sub'ektlarida joriy va istiqboldagi yuridik kadrlarga bo'lgan ehtiyojni hisobga olib, har bir hudud, iqtisodiyot tarmoqlari va ijtimoiy sohalar kesimida tahlil qilish asosida shakllantirilishi, yuridik texnikumlarda kadrlarni maqsadli tayyorlash uchun to'lovni, ular tomonidan o'qishni tugatganidan so'ng, shartnomada belgilanadigan muddat davomida tashkilot-buyurtmachida uzluksiz ishlash majburiyatini qabul qilgan holda, amalga oshirishga haqli ekanligi belgilab berilgan.

Xorijiy oliy ta'lim muassasalari bilan tuzilgan kelishuvlar asosida qo'shma ta'lim dasturlarini amalga oshirish hamda yuridik texnikumlarda qo'shma fakultetlar tashkil etish belgilaganligi xalqaro standartlar asosida yetuk yuridik kadrlar tayyorlash samaradorligining yanada oshirilishini ta'minlaydi.



Shuningdek, yuridik sohada professional kadrlarni tayyorlashni xalqaro standartlarga mos darajaga yetkazish maqsadida yuridik texnikumlarda kredit-modul tizimi (Kredit to‘plash va ko‘chirishning Yevropa tizimi) joriy etildi[30] .

Adliya vazirligi huzuridagi yuridik texnikumlarda bugungi kunda 4697 nafar o‘quvchilar tahsil olayotgan bo‘lib, ularning 2084 nafari sirtqi ta’limda o‘qishmoqda. Bu esa o‘quvchilarga amaliyot bilan ta’limni uyg‘un olib borishga imkoniyat hisoblanadi.

Yuridik texnikumlar o‘quvchilari va pedagog kadrlarini har tomonlama qo‘llab quvvatlash hamda raqobatbardosh kadrlar bo‘lib yetishishida Adliya vazirligi O‘zbekiston Respublikasi Adliya vazirligining Yuridik ta’lim va sud ekspertiza faoliyatini muvofiqlashtirish boshqarmasi hamda Toshkent davlat yuridik universitetining Uzluksiz ta’lim boshqarmasi tomonidan moddiy, uslubiy hamda metodik ko‘maklashib kelinmoqda.

Jumladan, yuridik texnikumlar uchun qator tanlovlar tashkil etib kelinmoqda. “Yilning eng yaxshi o‘qituvchisi”, “Huquqiy fanlar olimpiadasi”, “Eng iqtidorli o‘quvchi” “Jinoyat, fuqarolik, iqtisodiy va ma’muriy sud ishlari bo‘yicha namunaviy sud protsessi” tanlovlari bunga yaqqol misoldir. Mazkur tanlovlarda yuridik texnikumlarning eng iqtidorli o‘qituvchi va o‘quvchilari o‘z bilimlarini sinab ko‘rishga o‘z navbatida, o‘z ustida ishlashlariga juda katta turtki bo‘lmoqda.

Yuridik texnikum pedagog kadrlarini qayta tayyorlash va malakasini oshirish tizimining o‘qitish shakllari va uslublarini takomillashtirish maqsadida tinglovchilar uchun ishdan ajralmagan holda dasturlarni masofaviy ta’lim texnologiyalaridan foydalanish orqali o‘zlashtirish imkoniyati yaratilgan. Hozirgi kunda ularni darsdan bo‘sh vaqtlarida amaliyot bilan bog‘lash maqsadida vazirlik va hududiy adliya organlari hamda huquq tartibot organlarida stajirovka o‘tash tartibini joriy etish yuzasidan tegishli ishlar amalga oshirilmoqda.

Shuningdek, TDYUda ishlab kelayotgan xorijiy mutaxassislar, o‘qituvchi va olimlarni ham respublikadagi barcha yuridik texnikumlarning o‘quv jarayoniga jalb etgan holda professional ta’lim sohasida xalqaro hamkorlikning samarali yo‘lga qo‘yish bo‘yicha zarur choralar ko‘rilmoqda.

Xulosa sifatida shuni ta’kidlash zarurki, yuqorida bayon etilgan mamlakatimiz professional ta’lim tizimida shiddat bilan amalga oshirilayotgan barcha islohotlar fuqarolarning ta’lim olishga, shuningdek uzluksiz ta’lim jarayoniga qamrab olishga, ularning yetuk mutaxassis sifatida davlatga, jamiyatga hamda oilasiga kerakli kadrlar bo‘lishiga qaratilgan islohotlar ekanligining yaqqol dalilidir.

## FOYDALANILGAN ADABIYOTLAR RO‘YXATI

---

[30] https://lex.uz/docs/5450923



# XALQARO TURIZM TERMINOLOGIYASINING INGLIZ TILIDAN O‘ZBEK VA LITVA TILLARIGA TARJIMA USULLARI

Qudratov G‘ayratjon Suyunovich
Termiz davlat universiteti

**Annotatsiya.** Xalqaro turizm terminologiyasi tahlili olib boriladi. Uni ingliz tilidan o‘zbek va litva tillariga tarjima qilish usullari ko'rib chiqildi.

Tadqiqot materiali UNWTO Jahon sayyohlik barometrining (Birlashgan Millatlar Tashkiloti) 2020-yil iyuldagi ingliz tilidagi matnlari. Ushbu matnlar tufayli biz xalqaro turizm terminologiyasining o‘ziga xos xususiyatlari va uni ingliz tilidan o‘zbek va litva tillariga tarjima qilish yo‘llari bilan tanishdik.

Turizm ayrim mamlakatlarda, ayniqsa janubda daromadning yetakchi tarkibiy qismlaridan biri hisoblanadi. Xalqaro turizmni rivojlantirish, mahalliy va xorijiy kompaniyalar o‘rtasidagi hamkorlik bevosita atamalarni tarjima qilishni, soha terminologik lug‘atlarini tuzishni taqozo etadi.

Madaniyatlararo va tillararo muloqot uchun ekvivalentlik asosiy fundamental element hisoblanadi. Biroq turizm atamalarini tarjima qilishda asl nusxaning mazmunini to‘g‘ri yetkazish qiyin. Ushbu so'zlarni tarjima qilish uchun olimlar tarjimada keng yoki tor yondashuvdan foydalanadilar. Keng yondashuv eng ommabop hisoblanadi, chunki u turizm tushunchalarini ham, turli muassasalar, xizmatlar va reklama matnlarini ham o'z ichiga oladi.

**Kalit so'zlar:** xalqaro turizm terminologiyasi, tarjima usullari, tarjima transformatsiyalari, qarz olish, o'tkazib yuborish, qo'shish, tavsifiy tarjima, grammatik o'zgarishlar.

**Summary.** The analysis of international tourism terminology is carried out. The ways of translation of its from English into Uzbek and Lithuanian translation are considered. The research material is the texts of the UNWTO World Tourism Barometer (United Nations) dated July 2020 in English. Thanks to these texts, we got acquainted with the specifics of international tourism terminology and the ways of its translation from English into Uzbek and Lithuanian.

Tourism is one of the leading components of income in some countries, especially in the south. The development of international tourism, cooperation between domestic and foreign companies directly require the translation of terms and compilation of industry terminological dictionaries.

For intercultural and interlingual communication, equivalence is the main fundamental element. However, when translating tourism terms, it is difficult to accurately convey the content of the original. To translate these words, scientists use a broad or narrow approach to translation. The broad approach is the most popular, because



it includes both tourism concepts and names of various institutions, services and advertising texts.

**Keywords:** international tourism terminology, translation methods, translation transformations, borrowing, omission, addition, descriptive translation, grammatical transformations.

Hozirgi kunda mamlakat iqtisodiyotining rivojlanishi borasida juda koʻplab ishlar olib borilmoqda. Jumladan, iqtisodiyot rivojining asosiy boʻgʻinlaridan biri boʻlgan turizm sohasida ham jadal oʻzgarishlarning guvohi boʻlyapmiz. Muhtaram Prezidentimizning bugungi kunda turizm sohasiga oid chiqarayotgan qaror va farmonlarini bu boradagi kamchiliklarni toʻldirishga va turizmni mamlakat miqyosiga olib chiqishga katta tashlangan qadamlar desak mubolagʻa qilmagan boʻlamiz. Fikrimizning isboti sifatida, Prezidentimizning "Oʻzbekiston Respublikasining turizm sohasini jadal rivojlantirishni taʼminlash chora-tadbirlari toʻgʻrisida"gi farmoni, Oʻzbekiston Respublikasi Prezidentining 2017-yil 16-avgustdagi "2018-2019 yillarda turizm sohasini rivojlantirish boʻyicha 1-navbatdagi chora-tadbirlar toʻgʻrisida"gi qarori turizm sohasida qilinayotgan ishlarni yangi bosqichga koʻtardi.

21-asrning boshlarida oʻzbek tadqiqotchilari jamiyatining turizm sohasiga qiziqishi sezilarli darajada oshdi, bu faol ijtimoiy va iqtisodiy o'zgarishlar bilan bog'liq. Bugungi kunga qadar tilshunoslik sohasida turizmning lugʻat va terminologiyasini tahlil qilishga bagʻishlangan yetarli miqdorda asarlar nashr etilgan.

Turizm terminologiyasini ham keng, ham tor maʼnoda koʻrib chiqish mumkin.

Tor ma'noda turizm terminologiyasi turizm industriyasidan turizm faoliyati bilan bog'liq so'zlarni o'z ichiga oladi.

Ilmiy lingvistik adabiyotlarda turizm terminologiyasini keng maʼnoda izohlash koʻproq uchraydi. B.Osadinning fikricha, "turistik lugʻatdan foydalanish sohasi ham haqiqiy terminologik tizimni, ham yoʻl-yoʻriqlar, broshyuralar, reklama shiorlari va hokazolardagi turli xil yozma matnlarni oʻz ichiga oladi". [2, 45-bet].

Maxsus leksikografik nashrlar orasida M.B.Birjakov va V.I.Nikiforov [1] tahrirlari ostidagi "Xalqaro turizm atamalarining katta lugʻati" alohida oʻrin tutadi, unda atamalar ingliz tilida, talqini esa rus tilida berilgan. Ushbu lug'atning maxsus turizm lug'ati 17 tematik guruhga bo'lingan.

Turizm atamalarini tarjima qilishga kelsak, ularni tarjima qilishning to'rtta asosiy usuli mavjud:

1) mamlakatning madaniy va til an'analariga mos keladigan funktsional ekvivalentdan foydalanish;

2) soʻzma-soʻz tarjima;

3) asl tildan oʻzlashgan terminlar;

4) neologizmlarning yaratilishi.



Funktsional ekvivalentni tanlash tarjimaning eng maqbul usuli hisoblanadi. Misol uchun, *“so'nggi daqiqali sayohatlar”* atamasi Buyuk Britaniyada *"Late deals"* atamasi, AQShda *"Last-minute specials"* atamasi, Litvada esa *“Paskutinės minutės specialieji pasiūlymai”* atamasi bilan beriladi.

Kalka (boshqacha aytganda, so‘zma-so‘z tarjima) quyidagi turlarga bo‘linadi: strukturaviy va semantik.

Semantik kalkalash atamalarning semantikasi har ikki til uchun umumiy bo‘lgan, lekin manba tilda yaratilgan atama tuzilishi asl til me’yorlariga, atama tilidagi atama tuzilishi esa atama tiliga mos keladigan usulda va bu til normalaridir. Masalan, inglizcha *“Niche tourism”* atamasi o‘zbek tiliga *“Nish turizmi”* atamasi va litva tiliga *“Nišinis turizmas”* bilan tarjima qilinadi [5, 172-b.].

Strukturaviy kalkalashda leksik birlikning tuzilishi ushbu birlik bilan birga tarjimada ham olinadi. Masalan, *skyscraper - osmono'par bino - dangoraižis, package tour – sayohat paketi – kelionių paketas.*

Shuningdek, atamalarni tarjima qilishning eng keng tarqalgan usuli bu o‘zlashmalardir. O‘zlashmada atamaning tuzilishi, semantikasi va shakli asl tildan butunlay o'zlashtiriladi. O‘zlashmaga misol qilib, *charter (charter, chartija), ski-pass (ski-pass, slidinėjimo pasas), shartnoma (contract, kontraktas)* va boshqalar kabi atamalar mavjud.

Turizm sektorining yuqori ixtisoslashgan lug'ati bir necha guruhlarga bo'lingan:

1) ingliz tilidan olingan, ilgari o‘zimizda bo'lmagan voqelik faktlari va hodisalarini bildiruvchi atamalar. Ingliz tilining butun dunyo bo'ylab faoliyatning turli sohalarida tarqalishi tufayli turizm atamalarini ushbu tildan olish tendentsiyasi mavjud. Bu kalkalash usuli orqali o‘zlashmalarda *(guaranteed rooms - kafolatlangan xonalar - kambariai garantuoti, business trip - xizmat safari - komandiruotė, all inclusive - hammasini hisobga olgan holda - viskas įskaičiuota),* transkripsiya va transliteratsiya *(tour – tur - turas, buyer - bayer (xaridor) - pirkėjas, duty-free - dyuti-fri (bojsiz) – djuti-fri (parduotuvė be mokesčių)* o'z aksini topdi [5, 173-bet].

2) umumiy globallashuv jarayoni va taraqqiyotning tezlashishi, shuning uchun yanada moda va nufuzli narsalarga intilish tufayli o‘zbek va litva tillaridagi mavjud tushunchalarga murojaat qilish uchun ingliz tilining yangi atamalari o‘zlashtirilmoqda. Bu guruhda *price-list – preyskurant – kainoraštis, service – xizmat ko‘rsatish – servisas, monument – yodgorlik – monumentas* kabi tanish leksik birliklarni uchratish mumkin [5, 173-b.].

Asosiy natijalar

Xalqaro turizm terminologiyasini aniqlash uchun Jahon sayyohlik tashkiloti Barometri matnlaridagi atamalar tahlilidan foydalanildi.

Barometr matnidan ba'zi misollar:

1. *Balance of payments (BOP) - to'lov balansi - mokejimu balansas.*

Lug'atga ko'ra, *balance of payments* «the difference between the money that a country receives from exports and the money that it spends on imports» degan ma'noni anglatadi [10]. Bu atama iqtisodiy bo'lsa-da, turizm sanoati va uning moliyaviy tarkibiy qismlari bir-


biri bilan chambarchas bog'liqligini unutmaslik kerak, shuning uchun bu atamani turizm shartlariga kiritish mumkin.

2. *Lockdown - lokdaun – izoliacija*. Lug'atga ko'ra, bu atama quyidagi ta'rifga ega: «a period of time in which people are not allowed to leave their homes or travel freely, because of a dangerous disease» [10]. 2020 va 2022 yillar oralig'ida odamlar erkin sayohat qila olmadi, bu esa turizm sohasiga salbiy ta'sir ko'rsatdi.

3. *Tourism flow - sayyohlik oqim - turizmo srautas.*

Tourism flow iborasi sayyohlik yoki turistik oqim deb tarjima qilingan bo‘lib, turistik atamalar lug‘atiga ko‘ra ingliz tilidagi *visitor flow* ham shunga teng [6].

4. *Destinations - sayyohlik yo‘nalishlari - paskirties vietos*. Lug‘atdagi *destinations* atamasi quyidagi ta’rifga ega: «the place where someone is going or where something is being sent or taken» [10], ya’ni manzil, harakat yo‘nalishi. Tarjimada aniqlovchi qism qo'shilgan, bu biz ayniqsa turistik yo'nalishlar haqida gapirayotganimizni ko'rsatadi.

5. *Destination countries - kirish turizmini qabul qiluvchi davlatlar - paskirties šalys.*

Bu atama tavsifiy tarjima yordamida tarjima qilingan. Inglizcha-o‘zbekcha lug'atlardan birida siz ushbu atamaning quyidagi tarjimalarini topishingiz mumkin: *sayyohlik yo‘nalishi mamlakati, tashrif buyurgan mamlakat* [6]. Litva tiliga *paskirties šalys* atamasi bilan tarjima qilinadi.

6. *Visitors - tashrif buyuruvchilar - lankytojai.*

Bunday holda, ekvivalent tanlanadi. Lug'atda bu atama quyidagi ta'rifga ega: «someone who visits a person or place» [10].

7. *Passenger transport - yo'lovchi tashish - keleivinis transportas.*

Bu atama o‘zbek tiliga “yo‘lovchi tashish” deb tarjima qilingan. Ushbu iborani tarjima qilish jarayonida ekvivalent almashtirish usuli qo'llanilgan.

8. *Shopping - xarid qilish (shopping) - apsipirkimas.*

Ushbu atamani o‘zbek tiliga tarjima qilishda ekvivalent almashtirish *(xarid qilish)*, shuningdek o‘zlashma *(shopping)* usuli qo'llaniladi. Bunday holda, ishlatilgan ikkala texnikani ham o'rinli deb hisoblash mumkin, chunki ularning ikkalasi ham aytilganlarning mohiyatini to'liq ifodalaydi.

9. *International tourism – xalqaro turizm - tarptautinis turizmas.*

Bu atama o‘zbek tiliga ekvivalent almashtirish sifatida tarjima qilingan. Oldingi atamadan farqli o'laroq, uning ekvivalenti ham bor, bu ibora batafsil tavsifiy tarjimaga muhtoj emas, chunki uning ekvivalenti manba matnining ma'nosini to'liq ifodalaydi.

Xulosa

Ushbu tadqiqotda xalqaro turizm atamalari va ularni ingliz tilidan o‘zbek va litva tillariga tarjima qilish yo'llari ko'rib chiqildi. Bu atamalar BMT Jahon sayyohlik tashkiloti Barometr matnidan olingan.

Turizm terminologiyasini izohlashda ikkita yondashuv mavjudligi aniqlandi: keng va tor. Eng mashhuri keng yondashuvdir, chunki turizm termini bilan birga turli muassasalar,



xizmatlar va reklama matnlari nomlari kiradi. Turizm terminologiyasi sayohat, dam olish va boshqalar bilan bog'liq juda ko'p atamalarni o'z ichiga oladi.

Xalqaro turizm terminologiyasini tarjima qilishda ko'p hollarda ekvivalentni tanlash usuli qo'llaniladi.

O‘zbekistonda turli xil sayyohlik yo'nalishlari rivojlanganligi sababli, o‘zbek tilida professional lug'at allaqachon shakllangan. Ko'pgina atamalar uzoq vaqtdan beri adekvat tarjima variantiga ega, shuning uchun ularni tarjima qilish faqat leksik ekvivalentni tanlashni talab qiladi. Shunga qaramay, turizm sanoati doimiy ravishda rivojlanib bormoqda, yangi realiya va atamalar paydo bo'lmoqda, bu esa kelajakda tarjimaning yangi usullarini yaratishga, o‘zbek tilida ekvivalentlar va neologizmlarni izlashga olib keladi.

**Foydalangan adabiyotlar ro‘yxati**


1. Birzhakov M.B. Bol'shoj glossarij terminov mezhdunarodnogo turizma [The Great glossary of terms for the international tourism ] / M.B. Birzhakov, V.I. Nikiforov – SPb: Gerda, 2006. – 936 p. [in Russian]
2. Moshnyaga E.V. Glossarij turistskix terminov: slovar' anglo-russkix i russko-anglijskix sootvetstvij [Glossary of tourist terms: dictionary of English-Russian and Russian-English correspondences] / E.V. Moshnyaga – Ximki: Rossijskaya mezhdunarodnaya akademiya turizma, 2019. – 457 p. [in Russian]
3. Superanskaya A.V. Obshhaya terminologiya: Voprosy' teorii [General terminology: Questions of theory] / A.V. Superanskaya, N.V. Podol'skaya, N.V. Vasil'eva – M.: Editorial URSS, 2003. – 248 p. [in Russian]
4. Komissarov V.N. Teoriya perevoda (Lingvisticheskie aspekty') [Translation Theory (Linguistic Aspects)] / V.N. Komissarov – M.: Vy'sshaya shkola, 1990. – 253 p. [in Russian]
5. Osadin B.A. Delovoj turizm v Rossii [Business tourism in Russia]. / B.A. Osadin // Turizm: praktika, problemy', perspektivy' [Tourism: practice, problems, prospects]. – 2000. – № 2. – p. 45. [in Russian]
6. Zagorovskaya O.V. Dinamicheskie processy' razvitiya leksiki tematicheskoj sfery' «Turizm» v russkom yazy'ke novejshego perioda [Dynamic processes of development of the vocabulary of the thematic sphere "Tourism" in the Russian language of the newest period]. / O.V. Zagorovskaya // Izvestiya Voronezhskogo 182 gosudarstvennogo pedagogicheskogo universiteta [News of the Voronezh 182 State Pedagogical University]. – 2016. – № 1. – p. 164-168. [in Russian]
7. Mironova V.G. Terminologiya mezhdunarodnogo turizma i problemy' ee perevoda [Terminology of international tourism and problems of its translation]. / V.G. Mironova // Vestnik Vyatskogo gosudarstvennogo gumanitarnogo universiteta [Bulletin of the Vyatka State University for the Humanities]. – 2012. – № 2. – p. 171-174. [in Russian]



8. Velichko I.V. Specifika leksicheskogo korpusa tekstov tematicheskoj sfery' «turizm» [Specificity of the lexical corpus of texts of the thematic sphere "tourism"]. / I.V. Velichko // Actual problems of theoretical and applied linguistics; – Ul'yanovsk: UlGTU, 2009. – p. 19-20. [in Russian]

9. Reformatskij A.A. Termin kak chlen leksicheskoj sistemy' yazy'ka [The term as a member of the lexical system of the language]. / A.A. Reformatskij // Problems of Structural Linguistics; – M.: Nauka, 1968. – p. 103-125. [in Russian]

10. UNWTO World Tourism Barometer [Electronic source] // UNWTO World Tourism Barometer. – 2020. – №4. – URL: https://www.e-unwto.org/doi/epdf/10.18111/wtobarometerrus.2020.18.1.4. (accessed: 18.07.22)

11. Cambridge Dictionary [Electronic source] // Cambridge Dictionary. – 2022. – URL: https://dictionary.cambridge.org/. (accessed: 18.07.22)



*Mahmudxo'ja Behbudiyning ta'lim va ma'rifatchilik yo'lidagi harakatlari*

Axmadaliyeva O'iloy Jamoliddin qizi
O'zbekiston jurnalistika va ommaviy kommunikatsiyalar universiteti talabasi.

**Annonatsiya:** Ushbu maqolada yetuk jadid namoyondasi Mahmudxo'ja Behbudiyning ma'rifatparvarlik va milliy ozodlik yo'lida amalga oshirgan harakatlari hamda g'oyalari haqida fikrlar bayon qilingan.

**Аннотация:** В данной статье описываются действия и идеи Махмудходжи Бехбуди, представителя модернизма, на пути просвещения и национального освобождения.

**Annotation:** This article describes the actions and ideas of Mahmudhoji Behbudi, a representative of modernism, on the path of enlightenment and national liberation.

**Kalit so'zlar:** mufti, jadid, libos, risola, diniy masala, madaniyat.
**Ключевые слова:** муфтий, культура, джадид, одежда, религиозный вопрос.
**Key words:** mufti, jadid, culture, dress, religious issue.

Tarix beshafqat jarlikdir. Eng sara ma'rifat namoyondalarini ham, ularga hamisha bir to'siq qurgan muxoliflarni ham jimgina bag'riga oladi. Bundan yigirma yil avval bitib, tarixga aylangan yigirmanchi asrning haqiqiy oftobi bo'lmish jadid namoyondalari istiqlol yo'lida qo'lida eng buyuk qurol – ma'rifat bilan kurashdilar. Xususan, jadidchilik haqida gap ketganida bu harakatni boshlab bergan fidoyi inson Mahmudxo'ja Behbudiy haqida fikr yuritmaslikning iloji yo'q. Yirik adabiyotshunos olim, jamoat arbobi Naim Karimovning "Mahmudxo'ja Behbudiy" nomli risolasida Behbudiyning hayoti, faoliyati va taqdiri borasida so'z yuritiladi va uning ona Turkiston ozodligi yo'lidagi harakatlari haqida muhim ma'lumotlar keltirilib, tahlil qilinadi. Ushbu kitob orqali biz nafaqat Behbudiy shaxsi haqida balki, o'sha davr Turkistondagi ijtimoiy-siyosiy, ma'rifiy vaziyat, jadidchilik harakatining yuzaga kelishi haqida ham bilib olamiz.

Ushbu risola ikki qism ( "Marifat bog'ining bog'boni", "Zulm saltanatining qurboni" )dan tashkil topgan bo'lib, muallif asarga to'g'ridan to'g'ri qo'l urishdan avval, Mahmudxo'ja Behbudiyning o'rganilish tarixi va uning natijasida yaratilgan ilmiy asarlar bilan yaqindan tanishadi. Bu haqda ma'lumotlarni, xususan, birinchi qismda "M. Behbudiyning hayoti va o'rganish tarixiga bir nazar" sarlavhasi ostida keltirib o'tadi.

Muallifning ta'rifi bilan aytganda: "Behbudiy hazratlarining hayot sahifalarini varaqlagan kishi u kishiga nisbatan rahm-shafqat hislariga to'lib, piyrovardida ichi zaharli havoga to'lgan shishadek portlab, yonib ketishi hech gap emas". Chunki boshqa ma'rifatparvarlar singari bu siymoning ham umr yo'llari qator to'siqlar-u qiyinchiliklarga to'la edi. Daraxtni chopgan ham o'z tanasidan soplangan boltadir deganlaridek, Behbudiy



ham tashqi kuchlar bir chetda qolib, ona yurti vakillari tomonidan ham qattiq fitnalarga uchragan. Misol uchun olsak, Birinchi qismda “Bir fitna tarixi” sarlavhasi bilan berilgan bo‘limda behbudiyshunoslar tomonidan “Behbudiyga chuqur hurmatda bo‘lgan va u haqida qimmatli ma’lumotlar yozib qoldirgan shaxs” deya ta’riflanuvchi Hoji Muin tomonidan “Turkiston viloyati gazeti” muharriri N. Ostraumovga yozilgan Behbudiy tashabbusi bilan ochilgan yangi usul maktabini yoptirish mazmunidagi xat namuna sifatida keltiriladi. Bundan kelib chiqib aytish mumkinki, Behbudiyning yurt istiqloli yo‘lidagi g‘oyalari qaysidir ma’noda o‘z millatdoshlari tomonidan ham yo‘q qilib yuborilgan. ***“Agar zako‘n bo‘yicha mumkin bo‘lsa, o‘shal yerdan turub, o‘zingiz hech kimg‘a ma’lum qilmasdan buyruq qilib, maktabani yoptirsangiz deb iltimos qilamiz”.***

Asarni o‘qishda davom etar ekansiz, unda suratlar, xaritalar, maktublar, qo‘lyozmalardan parchalar keltirilib, ma’lumotlar yanada ochiqlanganiga guvoh bo‘lasiz. Xususan, “Turkiston madaniy muxtoriyati loyihasi” sarlavhasi bilan berilgan bo‘limda Behbudiyning qariyb yuz yil davomida sir saqlangan Turkiston hududida alohida madaniy muxtoriyat qurish loyihasi haqida fikr yuritiladi. Bo‘limda keltirilishicha Behbudiy “Turkiston madaniy muxtoriyati loyihasi” nomli asar yozgan, ammo ushbu asardagi loyiha ma’lum sababga ko‘ra Ismoil Gaspirinskiyga yuboriladi va uning arxivida saqlanadi. Natijada esa u faqat qog‘ozda qolib ketadi. Deyarli yuz yil o‘tibgina avval Gollandiyada “Turkistonda yangilik harakatlari va ixtilollar” nomli to‘plam holida, keyinroq 2003-yil avgust oyida O‘zbekistonda “Jahon adabiyoti” jurnali sahifalarida chop etilib, jamoatchilik e’tiboriga havola qilinadi. Naim Karimov risolada ushbu asarning foto va mashinkalangan nusxalari Gollandiyada nashr etilishidan avval o‘ziga taqdim qilinganligi, ammo ushbu nusxalar yuborilgan shaxsdan o‘z nomiga ikki enlik xat yo‘qligi sabab nashr etishga jur’at etmaganligini ham keltirib o‘tadi. Bizning mushtariylar esa shu sabab hatto xorijliklardan ham ikki yil o‘tib ushbu asardan xabardor bo‘ldilar. Jamoat arbobi Naim Karimov o‘z kitobida shu asar qo‘lyozmasidan bir sahifani Bexbudiyning shaxsiy aftografi bilan havola etadi. Bu ham o‘quvchidagi tushunarlilik va ishonarlilikni ta’minlovchi xususiyatlardan biridir. Umuman olganda, Behbudiy ushbu asari orqali Turkiston uchun juda zo‘r va mustahkam madaniy, demokratik “muxtoriyat” talab etganligini bilib olamiz, ammo Rossiya dumasi buni qanday muhokama etganligi, munosabat bildirganligi hali hamon oydinlashtirilmagan. Agar o‘sha zamonda Behbudiyning mazkur g‘oyasi sirligicha qolmasdan, uni qo‘llab-quvvatlovchilar bir bo‘lib, xalqni uyushtira olganlarida edi, balki, istiqlol tushunchasiga biz yuz yillar avval erishgan bo‘larmidik?!

“Mahmudxo‘ja Behbudiy” risolasida adabiyotshunos Naim Karimov “Behbudiya” kutubxonasi haqida ham qimmatli ma’lumotlar berib o‘tadi. Masalan, uni tashkil etish uchun Bexbudiy o‘z maslakdoshlari bilan 27 bobdan iborat dastur tuzib, uni Samarqand harbiy gubernatoriga yuborib, tasdiqlatgani va qurilishdan to ishchi tarkib tuzishgacha bosh-qosh bo‘lganligi, qariyb o‘n yil oralig‘ida (1923-1932) undagi kitoblar sonini 2140 tadan 5339 taga, foydalanuvchilar sonini esa 923 tadan 2832 taga oshganligi haqidagi faktlar o‘quvchini qiziqtirmay qo‘ymaydi.

Risolaning ikkinchi qismida “Najot izlab” nomli bo‘lim bor va unda Behbudiyni so‘nggi bor ko‘rgan shaxslar va uning oxirgi safari haqida so‘z boradi. Unda keltirilishicha,



Behbudiy Toshkentga borib Samarqand va Turkistondagi tartibsizliklar borasida mahalliy hukumatga tushuntirishlar beradi, ammo uning harakatlari samarasiz ketadi. Keyinroq bir necha hamrohlari bilan Qarshi cho‘lida tutilib, qatl etilganligi va “Ularning Hindistonga borib inqilob qilmoqchiligi”, “Sovet zulmidan qochib ketayotganligi”, “Hajga ketayotganligi” haqida mishmishlar tarqaladi. Ammo uning so‘nggi safaridan ko‘zlangan maqsad va o‘limining sabablari aniq bayon etilmaydi. Keyinroq “Mehnatkashlar tovushi” gazetasining 1920-yil 8-aprel sonida Sadriddin Ayniy tomonidan bu voqeaga taxminiy izoh beriladi: “***Ehtimol, bular Moskvag‘a borib, Turkistonning fojiali hollarini markaz hukumatg‘a ma’ruza qilib, islohotni rijo qilmoqchi bo‘lsalar. O‘renburg yo‘li bog‘liq bo‘lg‘oni sababli Qarshi cho‘li ustindan Kafkazg‘a o‘tib, Moskvag‘a bormoqchi bo‘lsalar, zotlarni taniydurg‘ong‘a ma’lumdurki, bular haq va yurt manfati uchun har bir tahlikani ko‘zg‘a olarugan edilar”***. Darhaqiqat, Sadriddin Ayniyning bu fikri haqiqatga yaqinroq, chunki bir umr el ma’rifati uchun jon kuydirgan odam umrining so‘nggida yurtdan qochib ketishga uringan holda o‘ldirilishi haqiqatga ziddir. Bu siymo umrining oxirida ham xalq uchun qayg‘urib, vaziyatni yuqori hukumatga yetkazish va yumshatish yo‘lida kurashdi. Afsus bilan aytish mumkinki, shunday xalqparvar insonning hatto qabri qayerdaligi ham ma’lum emas. Biroq uning yodi qalblarimizda mangu iz qoldiradi. So‘z oxirida Behbudiyning vasiyatnomasidan parcha keltiramiz: ***“Bizning otimizg‘a maktablar ochingizlar. Bizlar ul choqda qabrimizda tinch yoturmiz”.*** Bu so‘zlar ortiqcha izohga muhtoj emasligi ko‘rinib turibdi. Biz uchun umr bo‘yi yonib-kuygan, oqibatda esa hatto qabri ham belgisiz qolgan bu zot merosini o‘rganishga shuning uchun ham burchlimiz.



Foydalanilgan adabiyotlar ro‘yxati:

1)Mahmudxo‘ja Behbudiy” - N. Karimov. Toshkent
2) Mahmudxo‘ja Behbudiy tanlangan asarlar 2-jild
3) https://saviya.uz



# YO'QOTILGAN BOLALIK

## (Normurod Norqobilovning "Erkak" , Tohir Malik "Yulduzga aylangan qizaloq" , Isajon Sulton "Oftob chiqdi olamga" , "Qismat" hikoyalari misolida)

**Nurmetova Quvonchoy**

**ToshDO'TAU Adabiyotshunoslik (o'zbek adabiyoti) yo'nalishi magistranti**

**E-mail:** nurmuhammedovna24@gmail.com

**Annotatsiya**. *Mazkur maqolada Normurod Norqobilovning "Erkak" , Tohir Malik "Yulduzga aylangan qizaloq" , Isajon Sulton "Oftob chiqdi olamga" , "Qismat" hikoyalariga doir fikr-mulohazalar, tahlil va bayonlar, badiiy topilma va qiyoslarga oid qarashlar aytib o'tildi..*

**Kalit so'zlar.** *hikoya, obraz, Salim, Sobir chavandoz, badiiy topilmalar, tahlil, .*

Har bir inson o'z bolaligiga qaytishni istaydi…

Agar zimdan kuzatsangiz bolajonlarning quvnoq o'yinlari, shirindan shakar qiliqlaridan tortib, hatto arazlarigacha sodda va samimiy. Shuning uchun bo'lsa kerak bolalik sog'inchi bizni bir zum ham tark etmaydi.Biz umrimizning eng baxtli, betashvish, beg'ubor, o'yin-kulguga, ayni shu davrga juda yarashadigan xatti-harakatlar bilan sevinib o'tkizamizki, butun umr davomida shu yoshlikni qumsab, uning har bir ini eslab yashaymiz...

Afsuski, bugun biz yoritmoqchi bo'lgan hikoyalarimizning jajji qahramonlarida bu kabi bolalik bo'lmagan, qaysidir ma'noda turli sabablar - birining otasi, boshqasining onasi yoxud ikkilasining ham yo'qligi ular boshiga turfa xil sinovlarni, hatto kattalarda ham duch kelmaydigan qiyinchiliklarni soladi. Xuddi shu sabab tufayli ham ularning bolaligi yo'qotilgan, deyishimiz mumkin.

Dastlab so'zimizni Normurod Norqobilovning "Erkak" hikoyasi orqali boshlasak. Hikoyada yoshgina holida otasidan ayrilgan, oilada ikkita singlisi va onasiga tayanch bo'lib qolgan bolakayning dardli kechinmalari insonga juda ta'sirli qilib aks ettirilgan. Voqealar onasi tomonidan g'alvirdan o'tkazilib,tozalab qo'yilgan qopdagi donni tegirmonga olib borish masalasi ustida kechadi, ya'ni don olib borish ikki kundan beri ammasining o'g'illari o'rtasida sansolar bo'lishi, kamiga kecha oqshom non yopgan onasi bir xamirlik unni qo'shnidan olgani, shu bois bugun ertalab alohida tayinlab ketgani, onasining:"tegirmonga borishni akalaringga eslatish yodingdan chiqmasin-a, ulim" degan gapi avvalgidek, fe'liga xos dadillik bilan emas, xuddi ilojsiz qolgan odamday, ko'zlari g'iltillab-g'iltillab aytgani, ayni tobda ko'ziga misli baloday ko'rinayotgan bu la'nati qop bugun ham o'rnidan jilmasa, endi onasining ko'ngli vayron bo'lmog'i tayinligini his eta olgan bolakayning bor tashvishi shundan edi.



Umidi shu ammasining o'g'illadidan bo'lib, bolakay ularning yonida borgan va eshitgani esa "Uf-f, bu sag‘irlarniyam tashvishi toza jonga tegdi-da, lekin!.." degan sovuqdan-sovuq iddaoli gap ammasining darvozasidan chiqib ulgurmagan murg‘akning qulog‘iga yetib jimitdek yuragini tilkalab, ko‘zlarini yoshlatadi. Bir xayoli, bu gapni aytmoqdan andisha qilmagan katta o‘g‘li – Nortoji tanbalning og‘ziga urish o‘rniga sukutni afzal bilgan ammasiga achchiq qilib, yer tepinib, ovozi boricha yig‘lagisi keladi.Afsuski, unga yig‘lash mumkin emas, nega deganda, hafta burun olis ovuldan kelib-ketgan Suyun tog‘asining jiddiy o‘gitiga ko‘ra, endi u bola emas, oilaning yagona bosh erkagi edi axir!!! Erkakka, ayniqsa, bosh erkakka ko‘z yoshi qilish sira mumkin emas edi! Agar qiz boladay salga ko‘zining yoshini oqizaversa, onasi, ayniqsa, ikki singlisi, misli jalada qolgan palaponlardek, o‘zlarini ojiz va panohsiz his etisharmish!

Tog‘asi aytmishki, oilaning bosh erkagi bo‘la turib, onasini g‘am ummoniga cho‘mdirmoq yoxud alam o‘tida qovurmoq juda uyat! Biroq oilaning bosh erkagi bo‘lish oson emas, g‘oyatda mushkul edi.Bolakay ammasining o‘g‘illaridan avvalroq dunyoga kelmaganidan o‘kinadi.

Biroq uning bor kuchi xayol surmoqqa yetdi: qani endi, otasidek kuchli va o‘ktam bo‘lsa-yu, ishdan ko‘ra vaysashni xush ko‘radigan ammasining tanbaltabiat Nortoji xomsemizi va yana ukalarining ham dodini bergisi keladi.

O'z ammasining o'g'li aytmoqdan zig‘ircha andisha qilmagan: “Ih-hi, otang o‘lib, endi kunlaring menga qoldimi!” kabi xitoblarini kimga va nima deb aytishni ham bilmagan bolakay shularni xayolidan o‘tkazarkan, ammasi uzatgan shirinlikka qiyo boqmay chiqib ketib, bor alamini qopdan olgan bolakay oqshom onasining sassiz ezilishini o‘ylab, qattiq bezovtalanadi va  dadasi bilan oldin 2 marta borganini eslab, o‘zi tengi bolalarga sira mumkin bo‘lmagan bu ishga dadil qo‘l urib, qopni tegirmonga o‘zi olib borib kelishga qaror qiladi. Endi oldidagi yagona to'siq shu dardisar qopni eshakni ustiga tashlash edi va bolakay buni ham uddabironlik bilan uddalaydi.  Agar tegirmonchi amaki uni koyinar bo‘lsa, uyda erkaklardan eng kattasi o‘ziligini aytishini o'ylab yo'lga tushadi.

Bolakay shularni xayolidan kechirar ekan, o‘zini har ishga qodirdek his eta boshladi. Hatto zumda bo‘yi o‘sib, ovozi yo‘g‘on tortgandek tuyuladi. U bir qarorga kelishi bilan eshagi tomon, bolalarcha pildirab emas, xuddi otasidek salmoqlanib-salmoqlanib odimladi va bu yurishi o‘ziga juda yoqib tushdi. Hattoki o'zidek yigitchaga eshakni emas otni loyiq ko'rib birpas xayolga cho'madi. Endi bolakay xuddi kattalardek salmoqli qadam tashlar, odamlarga ilgargidek shunchaki salom berib qo‘ya qolmay, har biri bilan qo‘l berib-qo‘l berib ko‘rishadigan, so‘ng hammani hayratga solib, kattalarga xos sokin bir alfozda hol-ahvol so‘rashadigan, kattalarga xos tomoq qirib gapiradigan bo'ldi.Hatto qo'shni yigitlar:"Sobir chavandoz tirilib keptimi?" kabi xitoblar qilishadi, uning bu ishga hali yoshligini aytib yo'ldan qaytarmoqchi bo'lganida o'z maqsadiga yetish uchun yolg'on gapirishiga ham to'g'ri keladi.Tegirmonga o'zi emas ammasining o'g'li borishini aytib keta qoladi. Tegirmonga borganda ham tegirmonchining"Ha, yetimning ko‘rgan kuni qursin-a! Enang sho‘rlikning kuni endi sen yetimchaga qoldimi, a?!" degan gapidagi“yetim” so‘zi



bolakayga juda og‘ir botadi:"– Men yetimcha emasman! " deydi qoshlarini norozi chimirib.Bolakaydan kimligini so'rashganda esa:"Men erkakman! Oilaning bosh erkagiman!" deydi bolakay charslanib.

Ko'rib turganimizdek endi bu jajjigina bolakayning bolaligidan asar ham qolmagan edi. Endi u o'zini haqiqiy erkak deb hisoblaydi. Hattoki uni qilgan ishidan hayratlangan ona yig'idan o'zini tiyolmay o'g'lini o'pib, erkalab, quchoqlamoqchi bo'lganida ham bolakay bundan orlanib, "boshqa yumushingiz yo'qmi?" kabi xitob bilan ichkariga kirib ketadi.

Xulosa qilib aytadigan bo'lsak, hikoyalarning badiiy topilmalari va syujetlarining dahshatli tarzdagi bayoni tufayli ham hech bir o'quvchini befarq qoldirmaydi. Chunki, inson zoti borki, u odam bo’lib shakllanish jarayonida albatta yoshlik degan bir ajib davrni o’tkazadi, ammo, bu yoshlik har kimda har xil, kimdadir hammamiz bilganimiz va ko’rganimiz kabi beg’ubor, betashvish va xursandchilik, o’yin va sho’xliklarga boy bo’lsa, kimlardadir hikoyalarimiz qahramonlaridagidek fojiali – yoshlik yo’qotilgan tarzda o’tar ekan… Bu hol inson qalbini larzaga keltirmay, achinish hissini uyg’otmay qo’ymas ekan.

iste'dodli yozuvchi Isajon Sultonning "Oftob chiqdi olamga" va "Qismat" hikoyalaroda ham o'z bolaligini bolalarcha his eta olmagan bolakaylarning taqdirini ochib berishga harakat qilgan. "Oftob chiqdi olamga" hikoyasining jajjigina qahramoni ham o'zinging beg'ubor davrini silkinish, jerkishlar ostida kechirganiga guvoh bo'lamiz. Ota-ona sog'inchi, yilda bir keladigan onasining yo'lida intizorlik, o'z xolasining uyida doimiy xo'rlanishlar uning yoshligini quritadi.Bu – oq yuzli, ikki betida kulgichi bor, qop-qora ko‘zlari o‘ychan bolakay, onasining yolg‘iz yodgori edi. Ona sho‘rlik, birinchi turmushi bo‘lmagach, ko‘zining oqu qorasini singlisiga qoldirib olis qishloqqa erga tegib ketgandi.Bola sho'rlik onasiga ichikar, kelganida uning mehnatda qavargan dag‘al qo‘llarini betiga bosib, ko‘zlarini yumib-yumib, rohatlanib-rohatlanib suykanib olardi.O'zi to'qigan ertagini hakka-yu zag‘cha, chumchug‘u musichalar va chumolilarga aytib berardi. Hikoya quyidagicha edi:“Bir bola bor ekan. Otasi yo‘q, onasi uzoqda ekan. Xolasining qo‘lida qolgan ekan. Xolaning bolalari “yetimcha” deb mazaxlab, u bilan o‘ynashmas, pochchasi gaplashmas, xola og‘ir ishlarga buyurib, gohida uchi yongan kosov bilan urar ham ekan" Oq yuzli, tiniq nigohli bolakay kim bilan gaplashishni ham bilmas ekan.Yozuvchi farzandning o'z onasiga muhabbati, muhtojligini mahorat bilan ochib bera olgan. Buni farzandning xayolan onasiga aytgan gaplari, izhorlari, u bilan osmonlarcha orzulari misolida ko'rishimiz mumkin:"Jonim onam!” deymanu o‘pkam to‘ladi.Mana, kimdir non yopdi. Isi tevarakni tutdi.Jonim onam! Sen doimo qoshimda eding. Men ham chopib borib senga suykanishni yaxshi ko‘rardim. Qo‘lingni taftini haligacha sog‘inaman, ey madorim, quvvatim, oromijonim onam!Oftob chiqqani mahalda, tong paytida yangragan bir quvnoq qo‘shiq shuncha tuyg‘u hosil qiladi deb kim o‘ylabdi deysan?Axir, diydoringni sog‘indim-ku, jonimning Ka’basi?Elakday emas, tirnoqday mehringga ham zorman-ku, onaginam!Bu quyosh, bu tabiat, bu farog‘atu oromlar sening bir jilmayib qarashinggayu ro‘moling ostidan chiqib turgan bir-ikki oppoq soch tolangga arzimaydi.Axir, ne saodat bu, onayu bolaning yonma-yon bo‘lishi!Sal vaqt o‘tsin, men katta bo‘laman. Katta bo‘lsam, uy quraman. Keyin sen kelasan. Kelasanu sira ketmaysan. Sen yashayotgan qishloq yaxshi emas, turshagu qurutlari taxir. Nima qilarding



o‘sha qishloqqa borib, axir, ko‘zingni yoshi doim duvillab turadi-ku? Meni bag‘ringga bosib gapirasan-yig‘laysan, gapirasan-yig‘laysan… Sen kelguncha men yaxshi bir uy quraman, keyin ikkovimiz o‘sha uyda yashayveramiz.U uyga xolamniyam, uni eriniyam, bolalariniyam kiritmaymiz.Mazza qilib kulib-quvnab o‘tirasan.Men qoplarda unlar olib kelaman, sen tandir-tandir nonlar yopasan.Qara, bugun rosa chiroyli oftob chiqdi, tushimda bir qo‘shiq eshitdim, uni hammaga aytib ham berdim.Bitta sen eshitmading…

Oftob chiqdi-yu… sen yo‘qsan-da, onajon…”

Hikoya xuddi shu tarzda yakun topadi. Afsuski, bu beg‘ubor bolajon qorni ovqatga, non tumani kabi eng achinarlisi, ona mehriga ham zo‘r... Agar onasi bo‘lganda u bunchalik xo‘rlanmasdi, ham nonga, ham mehrga to‘yardi go‘yo... Ona kabi buyuk zot, mehribon va samimiy sotmoq yo‘q bu dunyoda, vaholanki, u bo‘lmasa bolaga hayot yo‘q, nafaqat hayot, orom,halovat, tamil - umuman, hech narsa yo‘q... Hikoyamiz qahramoni ham bolaligidan judo bo‘lgan, kattalardek o‘ychan, tashvishli nigohi bor uning, qalbi ezilgan, kamida xolaning uyda ham sig‘indi. Bolalar bola bo‘lib yashasin, ota-ona diydoriga, mehri va g‘amxo‘rligiga to‘yib ulaysiz ekan...

**Foydalanilgan adabiyotlar ro’yxati:**


1. Normurod Norqobilov.Erkak.
2. Tohir Malik. Yulduzga aylangan bolalik. Hikoya
3. Isajon Sulton. Oftob chiqdi olamga. Qismat.Hikoyalar.
4. www.ziyouz.com

